

சுந்தரமூர்த்தி நாயனாரின் குழந்தைப்பருவக் காட்சி.

முகப்பு :

திருத்தணி அருள்மிகு சுப்பிரமணிய சுவாமி

# திருக்கோயில்

இந்து சமய அறநிலைய ஆட்சித்துறை,
119, உத்தமர் காந்தி நெடுஞ்சாலை,
சென்னை—600 034,
தொலைபேசி எண்: 8279407

ஆசிரியர் :
கவிஞர் டாக்டர் **ந. அமிர்தலிங்கம்,** M.A.,Ph.D.

| மாலை : | திருவள்ளுவர் ஆண்டு 2027 தாது ஆண்டு வைகாசி | மணி : |
|---|---|---|
| 38 | 1996 மே விலை ரூ. 3—00 | 5 |


## திருக்கோயில் வாசகர்களுக்கு அறிவிப்பு

அன்பு வாசகர்களே ! வணக்கம்,

திருக்கோயில் திங்கள் இதழின் உறுப்பினர் களாகச் சேர விருப்பம் உள்ளவர்கள்.

உயர்திரு **ஆணையர்** அவர்கள்
இந்து சமய அறநிலைய ஆட்சித்துறை
சென்னை-600 034.

என்ற முகவரிக்கு பணவிடை அல்லது வங்கி வரைவோலை மூலம் பணம் அனுப்பிச் சந்தாதாரராகச் சேர்ந்து கொள்ளலாம்.

### சந்தா விவரம்

| | | | |
|---|---|---|---|
| அரை ஆண்டு | .. | ரூ. | 18-00 |
| ஓர் ஆண்டு | .. | ரூ. | 36-00 |
| ஆயுள் | .. | ரூ. | 300-00 |

சந்தாதாரர்கள் முழுமுகவரியைத் தெரிவிக்க வேண்டும்,
முகவரியில் மாற்றம் இருப்பின் உடனுக்குடன் தெரிவித்திடவும் வேண்டும்.

## பொருளடக்கம்



# சோதனைகளைச் சாதனைகள் ஆக்கும் வழி

**மாண்புமிகு தமிழக முதல்வர் முத்தமிழ் அறிஞர் டாக்டர் கலைஞர் அவர்கள்**

நல்ல பாம்பு எனச் சொல்கிறோம் என்றாலும் கொடிய நஞ்சு கொண்ட பாம்பு அது. பாம்பைக் கண்டால் படையும் நடுங்கும் என்ற பழமொழி அதனால் தானே பிறந்தது!

அதனுடைய போக்கில் ஏதாவது தடை ஏற்பட்டால் அந்தத் தடை தன்னை எதிர்ப்பதற்காகவே வந்த தடை என அது கருதிக் கொண்டு சீறிப்பாய்ந்து தன்னுடைய நச்சுப் பல்லை அழுத்திவிடும். அந்தப் பல்லின் ஊசி போன்ற துளையின் வழியாக நஞ்சு இறங்கி தாக்கப்பட்ட உடலின் உள்ளே சென்று குருதியை நஞ்சாக்கிக் கொன்றுவிடும்.

அப்படித் தாக்கப்பட்டது ஒரு மிருகமாகவும் இருக்கலாம் அல்லது மனிதனாகவும் இருக்கலாம். பெரும்பாலும் தனக்கு ஒரு தடை வரும்போது தன்னைக் காத்துக் கொள்ளவே அது கடிக்கிறது.

பூந்தோட்டத்தில் புல்தரையில் பஞ்சுப் பாதம் பட நடந்து செல்லும் பாவையொருத்தி அவளையறியாமல் பாம்பொன்றை மிதித்து விட்டால் உடன் அதனுடைய நச்சுப் பல்லுக்கு இரையாக நேரிடுகிறது.

என் அருமைத் தந்தை முத்துவேலரின் வாழ்க்கையில் நடைபெற்ற ஒரு நிகழ்ச்சியைக் கூற விழைகிறேன். என்னைப் போலவே அவர் வாழ்விலும் துன்பங்கள் தொடர்கதைகளாக இருந்திருக்கின்றன.

ஒரு நாள் அவர் கிராமத்து ஓட்டுவில்லை வீட்டில் உள்ளே அமர்ந்து அமைதியாக ஏதோ பணியில் ஈடுபட்டிருக்கிறார். கிராமத்து வீடுகளில் வழக்கமாக இருக்கும் பரண் அவர் தலைக்குமேல் இருந்திருக்கிறது. அதில் தானே வீட்டில் உள்ள தட்டுமுட்டுச் சாமான்கள், பாய்கள், படுக்கைகள் எல்லாமே நிறைந்து கிடக்கும்.

அந்தப் பரணில் நெளிந்து கொண்டிருந்த நல்ல பாம்பொன்று எப்படியோ தவறிப்போய், ஒரு இடுக்கின் வழியாகக்கீழே விழுந்திருக்கிறது. விழுந்த பாம்பு நேராகத் தரையில் விழாமல் என் தந்தையின் தோள்மீது விழுந்திருக்கிறது.

உடனே என் தந்தை கூச்சலிட்டு அலறிக் கையால் அந்தப் பாம்பைத் தூக்கி எறிய முனைந்திருப்பாரேயானால், பாம்பு தலையைத் தூக்கிப் படத்தை விரித்து இமைப்பொழுதில் அவர் உடலில் நஞ்சினை ஏற்றிவிட்டு ஓடியிருக்கும். ஆனால் அப்படி எதுவும் நடக்கவில்லை.

தன்தோளில் பாம்பு விழுந்திருக்கிறது என்பதைத் தெரிந்து கொண்டார். அதே சமயம் பாம்பின் இயல்பையும் நினைவுபடுத்திக்கொண்டார். நாம் நம்மைக் காப்பாற்றிக் கொள்ளத் துடித்துத் துள்ளினால் அது கடித்துவிடும். ஆகவே அமைதியாக இருப்பதே நல்லது என்ற முடிவுக்கு வந்தார்.



பாம்பு தோள்மீது ஊர்ந்து கொண்டிருக்கிறதே என்ற அதிர்ச்சிக்கு இடம் தராமல் ஆடாமல் அசையாமல் அப்படியே சிலைபோல் உட்கார்ந்து இருந்தார். தோளில் இருந்த பாம்பு மெல்ல அவர் தொடை வழியாக இறங்கிப்பிறகு தரையில் நெளிந்து அங்கிருந்து அகன்றுவிட்டது. இந்த நிகழ்ச்சியை தாயார் அஞ்சுகத்தம்மை அடிக்கடி சொல்லிக்கொண்டே இருப்பார்கள். எனவே நமக்கு எவ்வளவுதான் துன்பம், வெள்ளம்போல் வந்தாலும் அந்தத் துன்பத்தின் இயல்பு என்ன என்பதை உணர்ந்து கொண்டு செயல்பட்டால் அந்தத் துன்பம் நமக்குக் கேடு ஒன்றும் செய்யாது.

''அறிவுடைய ஒருவன் தனக்கு வரும் துன்பம் வெள்ளம் போல் அளவு கடந்ததாக இருந்தாலும் அவன் அந்தத் துன்பத்தின் இயல்பை நினைத்த அளவில் அத்துன்பத்தின் வேதனையிலிருந்து விடுபடுவான்'' என்பது வள்ளுவர் வாக்கு. அதாவது துன்பத்தின் இயல்பை நாம் தெரிந்து கொண்டால் அந்தத் துன்பம் தானே கெட்டுவிடுமாம்.

பாம்பின் இயல்பைப் புரிந்து கொண்டது மட்டுமல்ல; அதை நினைவிலும் கொண்டதால் தானே பாம்பினால் ஏற்பட இருந்த துன்பம் அகன்றது.

''வெள்ளத் தனைய இடும்பை அறிவுடையான் உள்ளத்தின் உள்ளக் கெடும்''. குறள்.

—மாண்புமிகு தமிழக முதல்வர் டாக்டர் கலைஞர் அவர்களின் ''குறளோவிய''த்திலிருந்து இக்கருத்தோவியம் நன்றியுடன் எடுத்து வெளியிடப்படுகிறது.

---



# செயல்வடிவம் கொடுக்கின்ற ஆட்சி !

அரசு ஊழியர், ஆலைத் தொழிலாளர்,
ஆசிரியர், நெசவாளர்
அனைத்துப் பாட்டாளி மக்கள் உழவர்கள்
என்றே
ஆவிநிகர்த்தவர் நியாயக் கோரிக்கை ஏற்று

தாவித் துயர்களையத் தயாராயிருப்போம்

வெல்லம்போல் இனிக்கின்ற சொல்லால் அல்ல

சொல்லுக்குச் செயல்வடிவம் கொடுக்கின்ற
ஆட்சிஇது.

—மாண்புமிகு தமிழக முதல்வர்
முத்தமிழ் அறிஞர்
டாக்டர் கலைஞர் அவர்கள்.

# அரியும் சிவனும் ஒன்று

**ஸ்ரீ சந்திரசேகரேந்திர சரஸ்வதி சுவாமிகள்**

புராணங்களைப் பார்த்தால் சிவனிடம் விஷ்ணு தோற்றுப் போனதாகச் சில இடங்களில் இருக்கிறது. சிவன் விஷ்ணுவிடம் தோற்றுப் போனதாகவும் வரலாறுகள் இருக்கின்றன. சிவன் விஷ்ணுவைப் பூஜித்தார் என்று ஓர் இடத்தில் பார்க்கிறோம். சிவனை விஷ்ணு பூஜித்தார் என்று இன்னோர் இடத்தில் காண்கிறோம். சிவனின் அடியைக் காண முடியாமல் விஷ்ணு தோற்றுப் போனார் என்பது திருவண்ணாமலை ஐதிகம். 'விஷ்ணு சிவன் இவர்களில் யார் பலசாலி என்பதற்காக தேவர்கள் வைத்த போட்டியில் சிவன் விஷ்ணுவிடம் தோற்றுப் போனார். அப்போது துஸ்தம் பித்துப் போன சிவதநுசுதான ஜனகரிடம் வந்து, பிறகு அதை ராமர் முறித்துப் போட்டார்' என்று ராமாயணத்திலிருந்து தெரிகிறது. சிவனுக்கு விஷ்ணு பூஜை பண்ணும்போது ஒரு பூ குறைய, உடனே தம் கண்ணையே ஒரு கமலமாகக் கருதிப் பறித்தெடுத்து அர்ச்சித்தார் என்று திருவீழிமிழலைப் புராணம் சொல்கிறது. இங்கே சிவனுக்கு நேத்ரார்ப்பனேசுவரர் என்றே பெயர். சிவனுக்கு பிரம்மாவின் தலையைக் கிள்ளியதால் பிரம்மஹத்திதோஷம் ஏற்பட அதைப் போக்கிக் கொள்ள விஷ்ணுவை அவர் பூஜை செய்து, விஷ்ணுவின் அநுக்கிரகத்தால் தோஷத்தைப் போக்கிக் கொண்டார் என்று திருக்கண்டியூரில் ஐதிகம் இருக்கிறது. இங்கே பெருமாளுக்கு ஹரசாப விமோசனர் என்றே பெயர். இப்படி ஏகப்பட்ட கதைகள் சிவ உத்கர்ஷத்தையும் விஷ்ணு உத்கர்ஷத்தையும் காட்டச் சொல்லலாம்.

'சிவனும் விஷ்ணுவும் ஒன்றுதான் என்றீர்களே! ஒரே சுவாமி தன்னுடனேயே சண்டை போட்டுக் கொள்ள முடியுமா? தன்னையே பூஜித்துக் கொள்ள முடியுமா?' என்று கேட்பீர்கள்.

உங்களுக்குச் சமாதானம் சொல்கிறேன்:

மேலே ராமன் முறித்த சிவதநுசைப் பற்றிச் சொன்னேன் அல்லவா! இந்தக் கதையை ராமனுக்சே சொன்னவர் பரசுராமர் தான். சீதா கல்யாணம் முடிந்து எல்லோரும் அயோத்திக்குத் திரும்பும்போது ராமரைப் பரசுராமர் வழி மறிக்கிறார். 'சிவவிஷ்ணு யுத்தத்தில் 'மக்கார்' செய்த ருத்ரதநுஸை உடைத்துப் பெரிய பேர்வாங்கி விட்டாயேடா! அப்போது அதை ஜயித்த விஷ்ணுவின் வில் இதோ என்னிடம் இருக்கிறது. இதை நாணேற்றிப் பார்'' என்று ராமனிடம் சண்டைக்கு வருகிறார் பரசுராமர்.

இந்தப் பரசுராமர் யார்? விஷ்ணுவின் அவதாரம். இவர் சண்டைக்கு அழைத்த ராமர் யார்? அவரும் அதே விஷ்ணுவின் அவதாரம் தான். ஒரே விஷ்ணுவின் அவதாரங்கள் இங்கே சண்டை போட்டுக் கொள்ளவில்லையா! இதில் ஓர் அவதாரம் (பரசுராமர்) இன்னோர் அவதாரத்திடம் (ராமர்) தோற்றுப் போகிறது. சிவனை ஜயித்த விஷ்ணுவின் வில்லை நாணேற்றி அதே விஷ்ணுவின் அவதாரமான பரசுராமரை ஓட்டிய இன்னோர் அவதாரமான ராமசந்திரமூர்த்தி. பிறகு இதே சிவனுக்கு லிங்கம் வைத்துப் பூஜை செய்து ராமேஸ்வரத்தை உண்டாக்கியிருக்கிறார்.

ஜனங்களுக்கு பக்தி உண்டாக்க வேண்டுமானால் அதற்கும் பகவானே வழிகாட்டுகிறார். எப்படி? தாமே பக்தனாக இருந்து வழி காட்டுகிறார். இதற்காகத்தான் சில இடங்களில் சிவன் பக்தராக இருந்து விஷ்ணுவைப் பூஜிக்கிறார். சில இடங்களில் விஷ்ணு, பக்தனாக இருந்து சிவனைப் பூஜிக்கிறார்.

இரண்டும் ஒன்றுதான். அரன்அரி என்ற பெயர்களே ஒன்றாகத்தான் இருக்கின்றன. இரண்டும் சேர்ந்தே அரிஅரன், சங்கர நாராயணன் என்றெல்லாம் ஸமரஸ பாவத்தை வளர்க்கிற மூர்த்திகளாக இருக்கின்றன. ஆழ்வார்கள் பெருமாளையே அரிஅரனாகத்தான் கண்டார்கள்.

''தாழ்சடையும்-நீண்முடியும்; ஒண்மழுவும்-
சக்கரமும்
சூழ்அரவும்-பொன்நாணும் தோன்றுமால்-
சூழும்
திரண்டருவி பாயும் திருமலைமேல் எந்தைக்கு
இரண்டுருவும் ஒன்றாய் இசைந்து'

என்று இரண்டிரண்டாக, அதிலும் முதலில் சிவ அம்சங்களையும், இரண்டாவதாக விஷ்ணு அம்சங்களையும் சொல்லி வேங்கடராமனை-ஸ்வாமியைப் பாடுகிறார் பேயாழ்வார். 'வெவ்வேறு உருவம் இருந்தாலும் ஒருவன் இன்னொருத்தரில் இருக்கிறான்'' என்று சொல்லி, இங்கும் முதலில் சிவனையே பாடுகிறார் பொய்கை ஆழ்வார்;

பொன் திகழுமேனிப் புரிசடையம்
புண்ணியனும்
நின்றுலகம் தாய நெடுமாலும்—என்றும்
இருவரங்கத்தால் திரிவரேனும் ஒருவன்
ஒருவன் அங்கத்தென்றும் உளன்.

பெரிய கவி கம்பனோ, 'அரன் அதிகன், உலகளந்த அரி அதிகன் என்றுரைக்கும் அறிவிலோர்க்குப் பரகதி சென்று அடைவது அரிய பரிசு'' என்று சொல்லிவிட்டார்.

— — —

# அடியார் பெருமை

ஆ. சுப்பிரமணியன்

இந்நில உலகில் ஒவ்வொருவரும் ஒவ்வொரு துறையில் திறம்படச் செயலாற்றியதன் காரணமாகப் பெருமை பெற்றோர் பலர். ஆனால் இந்தப் பெருமைகள் எல்லாம் கால வெள்ளத்தில் மறைந்து போகின்றன. ஆன்மீகத்துறையில் இறையடியாராக இவ்வுலகில் எந்தக் கோடியில் இருந்தாலும் அவர்கள் பெருமை உலக மக்கள் உள்ளங்களில் நிலை பெற்றுவிடுகிறது. சால்பு உடையவர்கள் சான்றோர்கள். இறைவனிடம் பக்தி கொண்டவர்கள் பக்தர்கள். இறைவனுடைய பக்தியில் ஆழங்கால் பட்டவர்கள் ஆழ்வார்கள். இறைவனைத் தம் உள்ளக்கோவிலில் அமரச் செய்து அவர் பெருமையை உலகறியச் செய்பவர்கள் சங்கமர், இறைப்பற்றைக் கொண்டு உலகப் பற்றை நீத்தவர்கள் நீத்தார். இறைவனுக்கும் அவன் அடியார்களுக்கும் தொண்டு செய்பவர்கள் தொண்டர்கள். இறைவனுடைய திருவடிகளை உள்ளத்தில் பதித்து நின்றாலும், இருந்தாலும், கிடந்தாலும் அத்திருவடிகளைச் சிந்தித்துக் கொண்டிருப்பவர்கள் அடியார்கள். சான்றோர், பக்தர் சங்கமர். நீத்தார், தொண்டர், அடியார் இச்சொற்கள் எல்லாம் பக்தர்களின் பலவிதமான இயல்புகளையும் செயல்பாடுகளையும் விளக்கம் செய்கின்றன.

இறைவனை ஆண்டான் என்றும் பக்தர்களை அடிமை என்றும் ஆன்மீக உலகம் கூறும். உலகியலில் அடிமை ஆண்டானுடைய விருப்பங்களையெல்லாம் நிறைவேற்ற வேண்டும். அடிமைக்கு இதில் விருப்பு, வெறுப்பு ஏற்படும். எசமானும் தனக்கு அடிமையாக வருபவனுடைய தகுதி, திறமைகளையெல்லாம் சோதித்துப் பார்ப்பார். ஆன்மீக உலகில் இறையனாகிய ஆண்டான் பக்தர்களின் தகுதி, திறமைகளைப் பாராமல் ஏற்றுக் கொள்வான்- ''தன் அடைந்தார்க்கு இன்பங்கள் தருவான்'' ''சங்கரனார் தம்மைப் போலத் தம் அடியவர்களுக்கும் இன்பம் அளிப்பவர்'' என்பது சம்பந்தர் தேவாரம். ''இன்பமே என்னுடைய அன்பே'' என்பர் மணிவாசகர். இறைவனுக்கு அடிமைப்பட்டவர்களுக்கு இன்பமே அன்றித் துன்பம் தொடர்வதில்லை ''இன்பமே எந்நாளும் துன்பமில்லை'' என்பது அப்பர்வாக்கு.

இத்தகைய அடியார்கள் பெருமை சொல்லில் அடங்காது. ஒளவையாரம்மையை முருகப் பெருமான் பல கேள்விகள் கேட்கிறார். அக்கேள்விகளில் ஒன்று ''பெரியது எது?'' என்பது. அதற்கு ஒளவையார் கூறும் விடை. இப்புவனம் பெரியது. இப்புவனத்தை பிரம்மா படைத்ததால் பிரம்மா பெரியவர். அந்தப் பிரம்மாவை திருமால் படைத்தார். திருமால் பாற்கடலில் துயின்றவர். பாற்கடலோ அகத்தியர் கையில் அடக்கம். அகத்தியரோ கலசத்தில் பிறந்தவர். கலசம் பூமியில் சிறுமண் பூமியை அரவு சுமக்கிறது. அரவு உமையம்மையின் சிறுவிரலில் அணிந்துள்ள மோதிரம். உமையம்மை இறைவனின் ஒரு பாகத்தில் ஒடுக்கம். இறைவன் தொண்டர் தம் உள்ளத் தொடுக்கம். தொண்டர்களுடைய பெருமையை சொல்லில் அடக்க முடியாது. சொல்லவும் முடியாது.

இதோ அவ்வை தரும்பாடல்

''பெரியது கேட்கின் எரிதவழ் வேலோய்!
பெரிது! பெரிது! புவனம் பெரிது!
புவனமோ நான்முகன் படைப்பு
நான்முகன் கரியமால் உந்தியில் வந்தோன்
கரியமாலோ அலைகடல் துயின்றோன்
அலைகடலோ குறுமுனி அங்கையில்அடக்கம்
குறுமுனியோ கலசத்தில் பிறந்தோன்
கலசமோ புவியில் சிறுமண்
புவியோ அரவினுக்கு ஒரு தலைப்பாரம்
அரவோ உமையவள் சிறுவிரல் மோதிரம்
உமையோ இறைவர் தம் பாகத்தொடுக்கம்
இறைவரோ தொண்டர் தம்உள்ளத்தொடுக்கம்
தொண்டர் தம்பெருமைசொல்லவும்பெரிதே!''

இப்பாடல் அடியார் பெருமையைத் தெளிவாகக் கூறுகிறது.

திருவள்ளுவர் நீத்தார் பெருமை என்ற தலைப்பில் அடியார்களை ஒழுக்கத்து நீத்தார் அறவோர், செயற்கரிய செய்வார், குணமெனும் குன்றேறி நின்றார். அந்தணர் என்று பல பெயர்களில் குறிப்பிடுகிறார். அடியார்களின் பெருமைகலை அளவிட்டுக் கூற இயலாது என்பதை

''துறந்தார் பெருமை துணைக்கூறின் வையத்து
இறந்தாரை எண்ணிக் கொண்டற்று''.

என்று புகழ்ந்து பேசுகிறார்.

கடற்கரைமணலையும் எண்ணி விடலாம். கடலைக் கையால் நீந்தலாம். கடல் அலைகளையும் எண்ணி விடலாம். கடலிலுள்ள மீன்களையும் அளவிடலாம். விண்மீன்களையும் எண்ணலாம். ஆனால் அடியார்களின் பெருமைகளைச் சொல்ல முடியாது. மேலும் அடியார்களின் பெருமையைச் சேக்கிழார் பெருமான் தவிர வேறு எவராலும் சொல்ல இயலாது. இக்கருத்தை வலியுறுத்திப் பேசுகிறார் சைவ சித்தாந்தி உமாபதிசிவம்.

''கருங்கடலைக் கைநீத்துக்கொளல்
எளிது முந்நீர்க்
கடற்கரையின் நொய்மணலை
எண்ணி அளவிடலாம்
பெருங்கடல் மேல் வருந்திரையை
ஒன்றிரண்டு என்றெண்ணிப்
பிரித்தெழுதிக்கடை இலக்கம்
பிரித்து விடலாகும்
கருங்கடலில் மீனை அளவிடலாகும்.
வானத்தாரகையை அளவிடலாம் சங்கரன் தாள் தமது சிரங்கொள்
திருத்தொண்டர்புராணத்தை அளவிடநம்
சேக்கிழார்க்கெளிதலது
தேவர்க்கும் அரிதே''.

என்னும் பாடலால் அறியலாம்.

சுந்தரமூர்த்தி சுவாமிகள் திருவாரூர் தியாகராசப் பெருமானை வழிபடச் செல்கிறார். உள்ளே சென்றவர் அங்கு அமர்ந்திருந்த சிவனடியார்களைப் புறக்கணித்துவிட்டுப் பெருமான் முன்னிலையில் வணங்கிநிற்கும் போது தியாகராசப் பெருமான் சுந்தரருக்கு அடியார்களின் பெருமையை அறிவுறுத்துவதை சேக்கிழார் பெருமான் வாயிலாக அறியலாம்.

''பெருமையால் தம்மை ஒப்பார்
பேணலால் எம்மைப் பெற்றார்
ஒருமையால் உலகைவெல்வார்
ஊனமேல் ஒன்றுமில்லார்
அருமையாம் நிலையில் நின்றார்
அன்பினால் இன்பம் ஆர்வார்
இருமையும் கடந்து நின்றார்
இவரை நீ அடைவாய் என்றார்''

இவ்வாறுஇறைவனால் அறிவுறுத்தப்பட்ட சுந்தரர் அடியார்களை வணங்கி அவர்களுடன் கலந்து உறவாடுகிறார். அதற்குப் பின்பு நம் சுந்தரர் இவ்வுலகம் உய்யும் பொருட்டுத் திருத்தொண்டத் தொகை பாடியருளினார்.

''தில்லைவாழ் அந்தணர் அடியார்க்கும் அடியேன்'' என்று அறுபத்து மூன்று நாயன்மார்களுக்கும், தொகையடியார்களுக்கும் அடிமை. அடிமைக்கும் அடிமை என்று பாடுகிறார். ''ஆட்டான் பட்டமையால் அடியார்குத்தொண்டு பட்டு'' என்றும் ''பண்டே நின்னடியேன் அடியேன். அடியார் அடியார்களுக்கெல்லாம்தொண்டேபூண்டொழிந்தேன்''

என்றும் சுந்தரர் தெளிவாகக் கூறியுள்ளார்.

சிவஞானபோதம் பன்னிரெண்டாம் சூத்திரம் அடியார்கள் பெருமை பற்றிப் பேசுகிறது. சிவனடியார்களை சிவபெருமானாகவே எண்ணி வழிபாடு செய்ய வேண்டும் என்று குறிப்பிடுகிறது. மேலும் நாம் அந்த அடியார்களுடன் கலந்து பழகி உய்வு பெற வேண்டும் என்றும் வற்புறுத்துகிறது.

''செம்மலர் நோன்றாள் சேரல் ஒட்டா
அம்மலம் கழிஇ அன்பரொடு மரீஇ
மாலற நேயம் மலிந்தவர் வேடமும்
ஆலயம் தானும் அரன்எனத்தொழுமே''

என்பது சூத்திரம். அடியார் பெருமை பற்றிப் பெரிய புராணம் விரிவாகக் கூறுகிறது. அதில் கூறப்படும் அடியார்கள் சிவசிந்தனையுடனிருப்பார்கள். அவர்கள் உள்ளம், உரை, செயல் இறைவனைப் பற்றியதாகவே இருக்கும். கொள்கைப் பிடிப்பும் பக்தியும் வைராக்கியமும் கொண்டவர்கள். பூசும் நீறுபோல் உள்ளும் புறமும் புனிதமானவர்கள். ஓடும் செம்பொன்னும் ஒக்கவே நோக்கும் சமநிலை உள்ளவர்கள். உருத்திராக்கமே அவர்கள் அணிகலன், விபூதியே அவர்கள் கவசம். பஞ்சாட்சரமே அவர்கள் பாதுகாப்பு. இறைத்தொண்டே அவர்கள் தினத்தொண்டு. குணமெனும் குன்றேறி நிற்பவர்கள். எத்துணை இடுக்கண் நேரினும்இறைத் தொண்டிலிருந்து சிறிதும் நழுவமாட்டார்கள் மருள் நீக்கியார் தருமசேனராயிருந்தபொழுது பல்லவமன்னனுக்குக் கட்டுப்பட்டிருந்தார். நாவுக்கரசராகி சிவனடியாராக மாறிய பின்னர் மன்னர் அழைக்கிறார் என்று ஆணை தாங்கி வந்த காவலர்களை நோக்கி

''நாமார்க்கும் குடியல்லோம்
நமனை அஞ்சோம்
நரகத்திலிடர்ப்படோம் நடலையல்லோம்
ஏமாப்போம் பிணியறியோம்
பணிவோமல் லோம்
இன்பமே எந்நாளும்
துன்பமில்லை''

என்று இறுமாந்து பேசியவர் நாவுக்கரசர், செல்வங்களையெல்லாம் வீசியெறிந்து விட்டு துறவு நிலை மேற்கொண்டு ''உடைகோவணமுண்டு உண்டுறங்கத்திண்ணை உண்டு'' என்று ஒரு மடத்தில் தங்கியிருந்தார் பட்டினத்தடிகள். அந்நாட்டு மன்னன் அடிகள் முன் வந்து நின்றான் ''செல்வங்களை எல்லாம் வீசியெறிந்து விட்டு இங்கு அமர்ந்துள்ள நீர் கண்ட பலன் என்ன?'' என்று கேட்டான்! அதற்கு அடிகள் ''நாட்டு மன்னனாகிய நீர் நிற்கிறீர். நான் அமர்ந்திருக்கிறேன்'' என்று கூறி அடியார் பெருமையை உலகிற்கு உணர்த்திக்காட்டினார்.

பசுக்கூட்டங்கள் மேயச் செல்கின்றன. அங்கே ஒரு குருட்டுப்பசு. பசுக்கூட்டங்களின் நடுவே சென்று அவைகள் புல்லை மேயும் போது இதுவும் மேய்கிறது. அவை தண்ணீர் அருந்தும்போது இதுவும் அருந்துகிறது. அவைகள் அடையும் பயனை இதுவும் அடைகிறது. மணிவாசகர் இக்காட்சியைப் பார்க்கிறார். ''இறைவா, அந்தக் குருட்டுப் பசு மற்ற பசுக்களுடன் சேர்ந்து பயன் பெறுவது போல நானும் அடியார்களுடன் சேர்ந்து பயன் பெற அருள் புரிவாயாக'' என வேண்டுகிறார்.

''உடையாள் உன்றன் நடுவிருக்கும்
உடையாள் நடுவுள் நீ இருத்தி
அடியேன் நடுவுள் இருவீரும்
இருப்பதானால் அடியேன் உன்
அடியார் நடுவுள் இருக்கும் அருளைப்
புரியாய் பொன்னம்பலத்தெம்
முடியா முதலே என் கருத்து முடியும்
வண்ணம் முன்னின்றே''

என்பது திருவாசகம். அடியார்களின்கூட்டுறவை சத்சங்கம் என்றும் கூறுவர். சூரியவெப்பத்தை ஓரளவு தாங்கலாம். ஆனால் சுடுமணலின் வெப்பத்தைத் தாங்கமுடியாது. அது போல இறைவனைக் காட்டிலும் இறையடியார்களின் ஆற்றல் மிகவும் பெரிது. அத்தகைய பேராற்றலும் பெருமையும் கொண்ட அடியார்களை அணுகி உடனுறைந்து இறையருளைப் பெற முயல்வோமாக!

சிவமயம்.

---

# கரைந்துண்ணும் காக்கை போல் கரைகின்றேன்

மயிலை தவத்திரு ஓம் சிவஞான சிவசக்தி அம்மையார்

ராகம் :—சிவரஞ்ஜனி தாளம்-ஏகதாளம்.

**பல்லவி**

யான் பெற்ற இன்பம் பெறுக இவ்வையகம்
என்று
கரைந்துண்ணும் காக்கைப் போல்
கரைகின்றேன்—அடியேன்
பகிர்ந்துண்ணும் காக்கைப்போல்
பகர்கின்றேன் (யான்)

**அனுபல்லவி**

இளிய அமுதுண்டதால் திருவடி
அமுதுண்டதால்
கரைந்துண்ணும் க7க்கைப் போல்
கரைகின்றேன்—அடியேன்
பகிர்ந்துண்ணும் காக்கைப் போல்
பகர்கின்றேன். (யான்)

சரணம்—1

எத்தனை எத்தனைத் திருக்கோயில்—அதில்
எத்தனை எத்தனை அன்பர் கூட்டம்
எத்தனை எத்தனை அடியார்கள்
பித்தனை நித்தமும் துதித்தனரோ
அத்தனை அத்தனை அடியார் போல்—நம்
அம்மை அத்தனை அடைய—அடியேன்
அழைத்தால் வந்திடும் அருள்தாராய்-அடியேன்
அழைத்தால் வந்திங்கு அருள்தாராய்-அடியேன்
உரைத்தால் உணர்ந்திடும் அருள்தாராய்-என்
அம்மை அப்பா! அம்மை அப்பா!
கரைந்துண்ணும் காக்கைப் போல்
கரைகின்றேன்—அடியேன்
பகிர்ந்துண்ணும் காக்கைப் போல்
பகர்கின்றேன்.

சரணம்—2

உத்தமன் உரிமை என்றுணர்ந்து
உத்தமன் சொத்தென உரிமையுடன்
எத்தனை எத்தனை அடியார்கள்
பித்தனை நித்தமும் பிதற்றினரோ
அத்தனை அத்தனை அடியார்போல்—நம்
அம்மை அத்தனை அடைய—அடியேன்
அழைத்தால் வந்திங்கு அருள்தாராய்-அடியேன்
உரைத்தால் உணர்ந்திடும் அருள்தாராய்-என்
அம்மை அப்பா! அம்மை அப்பா!
கரைந்துண்ணும் காக்கைப் போல்
கரைகின்றேன்—அடியேன்
பகிர்ந்துண்ணும் காக்கைப்போல்
பகர்கின்றேன். (யான்)

சரணம்—3.

தானே எடுத்துண்ணும் தனி உண்ணும் காக்கை
உடையவன் கொடுத்திடப்பகிர்ந்துண்ணும்
காக்கை
தானே எடுத்துண்டால் அச்ச இன்பம் அன்றோ
உடையவன் கொடுத்துண்டால் பேரின்பம்
அன்றோ
தானே எடுக்காமல் உடையவன் கொடுத்ததால்
அடியேன்
வருக வருக என்று அழைக்கின்றேன்—அடியேன்
பேரின்ப அமுதுண்ண அழைக்கின்றேன்—என்
அம்மை அப்பா! அம்மை அப்பா!
கரைந்துண்ணும் காக்கைப் போல்
கரைகின்றேன்-அடியேன்
பகிர்ந்துண்ணும் காக்கைப் போல்
பகர்கின்றேன். (யான்.)

உ

# மனமே! கேள்.



## ஸ்ரீ சமர்த்தராமதாச சுவாமிகள்

கி.பி. 17-ஆம் நூற்றாண்டில் வாழ்ந்திருந்த ராமதாச சுவாமிகளின் பொன் மொழிகளில் சில...

மனமே! துன்பங்களை அளிக்கும் கோபம் உனக்கு வேண்டாம். விகாரங்களுக்கு மூல மான காமம் உனக்கு வேண்டாம். மனமே! மிகக் கொடியதான மதத்தையும் (லோபத்தை யும்) நீ ஒரு போதும் ஏற்றுக் கொள்ளாதே. பொறாமையும், பகட்டான தம்பமும் உனக்கு வேண்டாம்.

மனமே! தைரியமாக மிகச் சிறந்த ஸன் மார்க்கங்களில் ஈடுபடு. இழிவான வசைகளை யும் பொறுத்துக்கொள். நீ எப்பொழுதும் அடக்கமான இன்மொழிகளைப் பகர்; அதனால் எல்லா ஜனங்களுக்கும் இன்பத்தை உண்டாக்கு.

ஏ மனமே! உடல் அழிந்தாலும் புகழ் நிலை பெற்றிருக்கக்கூடிய காரியங்களையே செய்வ தில் முயல வேண்டும். என்னுடைய காயத்தை சந்தனக் கட்டையைப் போல் பிறருக்கு உதவி புரிவதில் தேய உடன்படு. அதனால் நல்லோ ருடைய உள்ளங்களைக் குளிரச் செய்.

ஏ மனமே, ராவணனுடைய ராஜ்யம் முழுதும் ஒரு நொடியில் அழிந்து, அவனுக்கு நேர்ந்த துர்கதிக்கு அவனுடைய கெட்ட வாச னைகளே காரணமென்பதை நன்குணர். ஆத லால் கெட்ட வாஸனையை இப்பொழுதே விட்டுவிடு. உன் புறம்பே உன்னைத் தாக்க காலன் எந்நேரமும் ஆயத்தமாயிருக்கிறான்.

ஏ மனமே, வாஸ்தவமாகவே இப்பூமியில் தோன்றும் எல்லாவஸ்துக்களும் அழிவுள்ளவை. இருந்தும், ஜீவன்கள் நான், நான் என்ற அகங் காரத்துடன் பேசிக்கொண்டே தாங்கள் நீண்ட காலம் பிழைத்திருக்கப் போவதாக எண்ணிக் கொள்ளுகின்றனர். ஆனால் ஒரே கணத்தில் எல்லாவற்றையும் இழந்துவிட்டுச் சென்றுவிடு கின்றனர்.

ஏ மனமே, தாயின் கருப்பையில் சிசுவாக இருக்கையில் தலைகீழாகவும், கால் மேலாக வும் இருந்து கொண்டு மிகவும் அதிகமான துன்பங்களை அனுபவிக்கின்றாய். ஜாட ராக்னி குண்டத்தில் சிசு வாடி வதங்குகிறது. தாயின் கர்ப்பத்தில் வசிக்கையில் இன்னும் எவ்வளவோ துன்பங்கள் ஏற்படுகின்றன. மனமே, மறுபடியும் கர்ப்பவாச துக்கத்தை அடையவிடாதே.

ஸ்ரீ ராமசந்திரனுடைய பாதச்சிலம்பின் ஒலி 'பக்தர்களை ஒரு பொழுதும் கைவிட மாட்டேன்' என்ற அவருடைய விரதத்தை சூசனம் செய்கின்றது. அவருடைய வில்லில் உள்ள நாண்கயிறு அவருடைய பக்தர்களின் எதிரிகளுடைய தலைகளைப் பிளக்கத் தயா ராக இருக்கின்றது. மேலும் எவர் அயோத்தியாவாசிகள் அனைவரையும் வைகுண்டத்திற்கு அழைத்துச் சென்றாரோ, அப்படிப்பட்ட பக்தப் பிரியனான இராமசந்தி ரன் ஒரு பொழுதும் தன் பக்தனை கைவிட மாட்டார்.

எவன் ஏழைகளிடம் தயை உள்ளவனாக வும், இளகிய மனமுள்ளவனாகவும் எல்லாப் பிராணிகளிடமும் சிநேகமுள்ளவனாகவும் அண்டியவர்களை ரட்சிப்பவனாகவும், கோப தாபமற்றவனாகவும் இருக்கின்றானோ, அப் பேர்ப்பட்ட ஸர்வோத்தமரான ஸ்ரீ ராம னுடைய தாஸனே தன்யன்.

ஹரி பக்தியற்ற வாழ்வை பிறர் கண்டு பரிதாபப்படுவார்கள். அவ்வாழ்வு வேண்டவே வேண்டாம். பரம மூர்க்கனுக்கு மேலும் மேலும் துக்கந்தான். ஆதலால் ஏ மனமே, ஸ்ரீராமசந்திரனிடம் ப்ரிதியுடன் இரு. மண்ணி லும், பொன்னிலும், மற்ற விஷயங்களிலும் உனக்கு ஆசை வேண்டாம்.

எவனுடைய வாக்கில் ஸ்ரீராம நாமம் இருக்கின்றதோ, அவனுக்கு எப்பொழுதும் அமைதி உண்டு. எப்பொழுதும் ஆனந்தக் கடலிலேயே மூழ்கிக் கொண்டிருப்பான். ஸ்ரீராம பஜனத்தைத் தவிர மற்ற எல்லாக் காரியங் களிலும் துன்பமும் சிரமமும் ஏற்படுகின்றன. ஸ்ரீராம நாமஜபத்தால் தான் சோக நிவர்த்தி ஏற்பட்டு பேரின்பம் கிட்டுகிறது.

எவனுடைய வாக்கில் ஸ்ரீராமநாமம் இருக்கின்றதோ அவனைக் காமன் அணுக முடி யாது. அவன் எவ்வித சங்கட காலங்களிலும் மன உறுதியை இழக்கமாட்டான். ஸ்ரீராம பக்தி செய்பவனுக்கு காமனைக்கூட ஜயிக்கும் சக்தி ஏற்படுகிறது. (இதற்கு உதாரணம்)

நித்யப்ரம்மச்சாரியான் ஸ்ரீ ஆஞ்சநேயர் உலகில் மிகவும் தன்யராக விளங்குகிறார்.

ஸ்ரீராமச்சந்திரனுடைய நாமா மிகவும் சிறந்தது. இனிமையானது, இரண்டே எழுத்து களைக் கொண்டது. உச்சரிப்பதற்கு மிகவும் சுலபமானது. யாதொரு செலவின்றிக்கையாளக் கூடியது. ஜனங்களால் உச்சரிக்கப்பட்ட மாத்திரத்திலேயே பிரபஞ்சத்திற்கு மூலகாரண மான அஞ்ஞானத்தை அழித்து அவர்களுக்கு மோட்ச சுகத்தை அளிக்கவல்லது.

ஸ்ரீராம நாமா கற்பாறைகளைக்கூட ஜலத்தில் மிதக்கும் படி செய்தது. பல மனிதர் களை ஸம்ஸாரமென்னும் கடலிலிருந்து கரை யேற்றுகிறது. அப்படியிருந்தும் அதில் நம்பிக் கையின்மையால் அதை உச்சாடணம் செய் யாமலிருக்கும் மனிதன் மிகவும் பாபியானவன்.

ஏ மனமே, ஸ்ரீராம நாமத்தை பிரீதி யுடன் கீர்த்தனம் செய். ஸ்ரீராம நாம பிர பாவத்தை எடுத்துக்கையில் மெய்மறந்திரு. பிறருடைய பொருளிலோ அல்லது ஸ்திரீ களிடமோ நீ ஒரு போதும் ஆசை வைக்காதே.

ஏ மனமே விவேகத்தால் கெட்ட செயல் களைச் செய்வதிலிருந்து திரும்பி, நல்ல செயல் களைச் செய்வதில் ஆதரவுடன் ஈடுபடு. எவ் விதம் பேசுகின்றாயோ, அவ்விதமே நட. உனது கற்பனைகளாலே தோன்றும் ஸம்ஸார தாபத்தினின்றும் விடுதலையடை.

ஏ மனமே, ஒரு பொழுதும் நீ கோபத் திற்கு வசமாகாதே. ஸாதுக்களின் ஸங்கத்தில் உனக்கு நாட்டமிருக்கட்டும். கெடுவதற்குக் காரணமான துர்ஜனஸங்கத்தைத் தியாகம் செய்து விடு. இவ்வாறு செய்து, முக்தியாகிய ஐச்வர்யத்தில் உனது பங்கைப் பெற்றுக்கொள்.

ஏ மனமே, தனக்கு எது இதம் என் பதை உணராமல் 'நானே சிறந்த அறிஞன்' என்ற அகம்பாவத்துடன் பல பண்டிதர்கள் விதண்டாவாதம் செய்து பிரும்ம ராட்சஸர் களாகப் பிறந்திருக்கின்றனர். ஈசனை விட சிறந்த அறிஞன் யார்? அதனால் நானே அறிஞன் என்ற அகம்பாவத்தை விட்டுவிடு.

எவன் ஸ்ரீராமத்யான சுகத்தில் சாந்தி யடைந்திருக்கின்றானோ, அவருடைய குணங் களைக் கேட்டு அவரோடு ஒன்றுபட்டு லயித் திருக்கின்றானோ, 'எல்லாம் இராமமயம்' என்ற அறிவால் தேகத்தில் உள்ள அகம் பாவனையற்றவனாகின்றானோ, எவனுடைய மனோவாஸனைகளெல்லாம் ஸ்ரீராமனிடமே லயிக்கின்றனவோ, அவனே தன்யன்.



எவன் நன்கு ஆராய்ந்து பேசி அவ்விதமே ஒழுக்கத்துடன் இருந்து வருகின்றானோ, அவ னுடைய சேர்க்கையால் மூன்றுவித தாபங் களால் பீடிக்கப்பட்ட ஜனங்கள் சாந்தி ஞானம் முதலியவற்றை அடைகின்றனர். ஆதலால் நீயும் ஆராய்ந்து பேசு. ஒழுக்கத்துடன் இரு.

கண்களுக்குப் புலப்படும் பொருள்கள் எல்லாம் கல்ப கோடி காலம் வரை இருக்கப் போவதில்லை. திடீரென்று காலன் ஒருநாள் உருவமுள்ள வஸ்துக்கள் எல்லாவற்றையும் விழுங்கி விடுவான். ப்ரளய காலத்தில் எல்லா வஸ்துக்களும் அழிந்து விடும். ஆதலால் மனமே, சாச்வதமான ஸத்வஸ்து எது என் பதை சோதித்து அதை அடை.

அந்த ஸத்வஸ்துவை ஆயுதங்களால் வெட்ட முடியாது. அறுக்க முடியாது. காற் றால் அசைக்க முடியாது. ஜலத்தால் கலக்க முடியாது. அது எங்கும் வியாபித்திருக்கிறது. அத்தகைய ஆத்மஸ்வரூபத்தை அகங்காரத் தால் அறிய முடியாது. அந்த அத்துவிதீய சொரூபத்தில் த்வைத ஸம்பந்தம் ஒரு பொழு தும் சம்பவிக்காது. ஏ மனமே! சாச்வதமான அந்த ஸத்வஸ்துவை சோதித்து அதை அடை.

எவன் அகம்பாவமான ஈயை விழுங்கி விடுகின்றானோ அவன் ஆத்ம ஞானமென்னும் அமிருதத்தை உண்டு திருப்தியை அடை வான். (ஈயை விழுங்கினவனுக்கு உணவு செல் லாது.) யாருடைய சித்தத்திலிருந்து அகம் பாவம் நசிக்கவில்லையோ அவனுக்கு ஞான மென்னும் அன்னம் செரிக்காது. (அகம்பாவம் அழியாதவரை ஆத்மஞானம் ஏற்படாது என்பது பொருள்.)

---

# திருப்போத்துடை மகாதேவர் திருக்கோயில்



டி. எல். சீத்தாராமன்,

அம்பாசமுத்திரம்.

திருநெல்வேலி மாவட்டத்தில் திருக் கொழிக்கும் அம்பாசமுத்திரம் முற்காலப் பாண்டியர் காலத்தில் முள்ளிநாட்டு 'இளங் கோக்குடி' எனவும், ராஜராஜசோழன் காலத்தி லிருந்து சில காலங்கள் ராஜராஜ சதுர்வேதி மங்கலத்தில் முள்ளிநாட்டு பாண்டி மண்ட லத்து இளங்கோக்குடி எனவும் வழங்குகிறது. தொன்மை நிறைந்த இவ்வூரில் தண் பொருநை ஆற்றின் கரையில் விளங்கும் பெரிய கோயில் எனும் மகேஷ்வரர் அல்லது திருபோத்து டையார் கோயில் இன்று எரிச்சாவுடையார் கோயில் என வழங்கபடுகிறது.

முள்ளிநாடு, ஆற்றின் கரையில் பல கோயில்களைக் கொண்ட வளநாடு ஆகும். அம்பாசமுத்திரம் ராஜ ராஜ பெருந்தெருவில் (மேலப்பாளையம் தெரு) திருச்சாலைத்துறை திருமூலநாத சுவாமி கோயில், மன்னார் கோயிலில் உள்ள குலசேகர ஆழ்வார் பள்ளிப் படை பெற்ற மன்னனார் கோயில், அயனீச் சுரத்திலுள்ள (பிரம்ம தேசத்தில்) திருக் கைலாசநாதர் கோயில், அயல் திருவாலீசுவரத் தில் உள்ள திருவாலீசுவரர் கோயில், அத்தி ஆள் நல்லூரில் உள்ள கஜேந்திர வரதப் பெருமாள் கோயில், திருமுன்றீசுவரர்கோயில், திருப்புடை மருதூரில் உள்ள நாறும்பூநாதர் கோயில், சிவசைலத்திலுள்ள சைலப்பநாதர் கோயில் இதற்கு நல்லஎடுத்துக்காட்டுகளாகும். இவற்றில் இராச ராச சோழன் காலத்துக்கு முற்பட்ட கோவில்கள் எல்லாம் மணிமேகலை யில் குறிப்பிட்டுள்ளபடி ஊருக்குப்புறத்தே உள்ளன என்பது குறிப்பிடத்தக்கது.

சிதம்பரனார் மாவட்டத்தில் தண் பொருநை ஆற்றின் கரையில் உள்ள நவ திருப்பதிகளில் சிவன் கோயில்களும் விஷ்ணு கோயில்களும் ஒவ்வொரு திருப்பதியிலும் மத வெறியின்றி இணைந்து விளங்குகின்றன.

ஸ்ரீவைகுண்டத்திலுள்ள திருவைகுண்ட நாதர் கோவில், திருக்கைலாய நாதர் கோயில் ஆழ்வார் திருநகரியில் உள்ள நம்மாழ்வார்— ஆதிநாதர் கோயில், திருக்காந்தீஸ்வரர்கோவில் தென் திருப்பேரையிலுள்ள மகர நெடுங் குழைக்காதர் கோயில், திருக்கைலாசநாதர் கோயில், பெருங்குளத்தில் உள்ள மாயக் கூத்தர் விண்ணகரம், திருவழுதீஸ்வரர்கோவில் வைணவ—சைவ சமய இணக்கத்திற்கு நல்ல எடுத்துக்காட்டுகளாகும்.

இப்பதிகளில் விஷ்ணு கோவில் கன்னி (நிருத்ய) திசையிலும். சிவன் கோயில் ஈசான திசையிலும் விளங்குகின்றன.

மன்னர் பின்னோராகிய இளங்கோக்கள் (சூடாமணி நிகண்டு முதல் பதிப்பு) வாழ்ந்த பதி 'இளங்கோக்குடி' எனப்படும். இவ் இளங் கோக்குடியில் உள்ள எரிச்சாவுடையார் பாண்டியன் வரகுண மகாராஜன் (கி.பி. 792-835) கல்வெட்டில், 'திருப்போத்துடைய மகாதேவர்' என வழங்கப்பட்டுள்ளார்.

''பெற்றமும் எருதும் போத்தெனப் படுமே'' என்பதற்கு ஏற்ப திருப்போத்து டையார், திருஎருதுடையார் என மாற்றப் பட்டு 'எருதுடையார்' சிதைந்து 'எரிச்சாவு டையார்'' என மருவிற்று, என்பது ஏற்றுக் கொள்ளத் தக்கது. (ரா.பி. சேதுப்பிள்ளை, ஊரும் பேரும்)

தொன்மைக்குப் பெயர் பெற்ற எரிச்சா வுடையார் கோயில் இரண்டு பிரகாரங்களைக் கொண்டுள்ளது. கோவிலுள் சென்றதும் முதலில் பார்ப்பது சபாபதி மண்டபம்.

இம்மண்டபத்தில் தைப்பூசம் திருவாதிரை விழாக்களில் அம்மையும் அப்பரும் எழுந்தருளு வர். அடுத்து பலிபீடம், அதற்கடுத்து கொடி மரம் உள்ளன. கொடி மரத்திற்குத் தெற்கே ஸ்ரீதர்ம சாஸ்தா, பூரண புஷ்கலையருடன் எழுந்தருளியுள்ளார்.

அடுத்து அமைந்துள்ளது சோமவார மண்டபம். கார்த்திகை மாத சோமவார விழாக்கள் இம்மண்டபத்தில் கொண்டாடப் படுகின்றன.

அடுத்து வரவேற்பது முதலாவது பிர காரத்தின் நுழைவு வாயில். அதிகார நந்தி

நான்கு கரங்களுடன் கையில் மான் மழுவுடன் கும்பிட்ட கோலத்தில் எழுந்தருளியுள்ளார். சிறிது சென்றால் கன்னடிய அரசன் சிலை உள்ளது. இது கன்னடியன் காலைத் தோற்று வித்த கன்னடிய அரசனின் உருவச்சிலை என் கிறார்கள். அடுத்து தெரிவது கர்ப்பகிரகம், அதன் முன் இரு துவாரபாலர்கள் உள்ளனர். கர்ப்பகிரகத்தில் ஈஸ்வரர் லிங்க வடிவில் எழுந்தருளியுள்ளார். இவ் இறைவன் காசி நாத சுவாமி, மகேசுவரர் (மகாதேவர்) எனவும் அழைக்கப்படுகிறார். அம்பாளுக்குத் தனிக்கோயில் இல்லை. ஈஸ்வரர் கர்ப்ப கிரகத்துக்கு முன்னால் தெற்கு நோக்கி அம்பா ளுக்குத் தனி சந்நிதானம் உள்ளது. இறைவி மரகதவல்லி என அழைக்கப்படுகிறார்.

தெற்கு முதல் பிரகாரத்தில் ஆரம்பத் தில் சுரதேவர், சப்த மாதாக்கள் அதை அடுத்து 63 நாயன்மார்கள் எழுந்தருளப் பெற்றுள்ளனர். கர்ப்பகிரக வெளிச்சுவரில் தென்புறம் ஸ்ரீதட்சிணா மூர்த்தி எழுந்தருளி யுள்ளார். கர்ப்பகிரகத்தின் மேற்குச் சுவரில் நரசிம்மப் பெருமாள் எழுந்தருளியுள்ளார்.

வடக்குப் பிரகாரத்தில் சண்டிகேஸ்வரர் சந்நிதி உள்ளது. சண்டிகேஸ்வரர்க்கு வட புறம் எதிரும் புதிருமாக மேற்கு நோக்கிச் சிவனும் கிழக்கு நோக்கிப் பெருமாளும் எழுந் தருளியுள்ளனர். இச்சிவன் (லிங்க வடிவம்) 'எரிச்சவுடையார்' என ஊர் மக்களால் அழைக்கப்படுகிறார்.

கன்னடியன் கால் வெட்டுவதற்குக் காரணமாக இருந்த பெரியவர் தங்கக் காசு களை ஒரு பாத்திரத்தினுள் வைத்து அதனுள் என்ன இருக்கிறது என்பதைச் சொல்லாமல் அன்றைய கோவில் அர்ச்சகரிடம் கொடுத்துப் பத்திரமாக வைக்கச் சொல்லிவிட்டுக் காசி சென்றார். திரும்பி வந்த பெரியவர் அர்ச்சக ரிடம்தான் கொடுத்துச்சென்ற பாத்திரத்தைத் திருப்பிக் கேட்டபோது அர்ச்சகர் தங்கக் காசு களைத் திருடிக் கொண்டு வேறு பொருளைக் கொண்டு நிரப்பி அந்தப் பாத்திரத்தைத் திருப்பிக் கொடுத்தார். அர்ச்சகர்தான் திருடிய தங்கக் காசுகளை ஒரு பாத்திரத்தில் இட்டு ஒரு மரத்தின் பொந்தினுள் வைத்து மறைத்து விட்டுத் தனக்குத் தங்கக் காசுகளைப் பற்றி எதுவுமே தெரியாது என்று துணிந்து பொய் கூறினார். இருவருக்கும் இடையே வழக்கு ஏற்பட்டதால் அர்ச்சகர் தாம் எதையும் எடுத்துக் கொள்ளவில்லை என்று சத்தியம் செய்ய வேண்டும் என்று தீர்மானிக்கலாயிற்று. அர்ச்சகர் அதற்கு உடன்பட்டார். ஈஸ்வரர் பெரியவர் கனவில் தோன்றி அர்ச்சகரைச் சுவாமி முன்னால் சத்தியம் செய்யாமல் எந்த மரத்தில் அர்ச்சகர் தங்கக் காசுகளை ஒளித்து வைத்து இருந்தாரோ அந்த மரத்தைக் காட்டி அதைத் தொட்டு சத்தியம் செய்யவேண்டு மென்று கூறிச் சென்றார். அதன்படி மறு நாள் அர்ச்சகர் மரத்தைத் தொட்டு சத்தியம் செய்யக் கட்டாயப்படுத்தப்பட்டபோது அவர் மரத்தைத் தொட்டுச் சத்தியம் செய்த போது மரம் தீப்பற்றி எரிந்தது. அர்ச்சகரும்



எரிந்தார். தங்கக் காசு கொண்டிருந்த பாத்தி ரம் வெளியே தெரிந்தது. அன்று அந்த மரத் தின் அடியில் தோன்றியிருந்த ஈஸ்வரர் எரிச்சா வுடையார் (எரித்தவுடையார்) என அழைக்கப் பட்டார். இந்தப் புராணத்தை சொல்லுப வர்கள்எரிச்சாவுடையார்க்கு முன்னால் விஷ்ணு நின்ற கோலத்தில் எழுந்தருளி இருப்பது சிவ னுடைய கோபத்தைத் தணிக்க என்கிறார்கள்.

விஜயாலய சோழனின் மகன் ஆதித்த சோழனுக்கு மனைவியர் இருவர். அவருள் ஒருவர் ராஷ்டிரகூட மன்னன் கிருஷ்ணன் (கன்னரத் தேவன்) மகள் 'இளங்கோப்பிச்சி' ஆவாள். ஆதித்த சோழனின் ஒரு மகன் கன்னரதேவன் ஆவார். அவரின் தாயார் இவ் இளங்கோப்பிச்சியார் ஆவார். ஆதித்த சோழ னுக்குப் பின்னர் முறையே முதல் பராந்தகன் கன்னரதேவன் சோழ அரியணை ஏறினார். நால்வேதம் ஓதும் பிராமணர்கள் வாழ்ந்த பகுதி பிரம்மதேசம் அல்லது சதுர்வேதி மங்க லம் என அழைக்கப்பட்டதுபோல, அரச இளவல்கள் வாழ்ந்த பதி சேர நாட்டில் கொடுங்கோளூர் எனவும் பாண்டிய நாட்டின் இடையான் நாட்டில் கொடுமளூர் எனவும் பாண்டிய நாட்டின் முள்ளி நாட்டில் இளங் கோக்குடி எனவும், சோழநாட்டில் பழை யாறை எனவும், செழுவை நாட்டில் செழுவை எனவும் அழைக்கப்பட்டது. கன்னரதேவன் மரபில் வந்த கன்னட இளவரசரால் தோற்று விக்கப்பட்ட கால் கன்னடியன் கால் எனவும்,

வெட்டிய குளம் கன்னடியப் பேர் ஏரி எனவும் வழங்கப்படுகிறது. கன்னடியப் பேர் ஏரி இன்று கண்டியப்பேரி என மருவி வழங்குகிறது. இளங்கோக்களின் மரபினருள் ஒருவன் கன்னடியன் கால் வெட்டியதையும் அதனால் அவர்களிடையே ஏற்பட்ட பூசலைக் குறிக்கும் வகையில் இன்றும் நாட்டுப்புற மக்களிடையே

''கன்னடியான் கால் வெட்டியதும் போதாதோ
இருங்கோளன் (இளங்கோவேளன்) குடி
இரண்டு பட்டுபோனதும் போதாதோ ''

என்ற பாடல் நிலவி வருகிறது.

பேராசிரியர் சேதுப்பிள்ளையின் 'எருதுடையார் என்பது எரிச்சாவுடையார் என மருவி இருக்கலாம் என்ற கூற்றை வலுயுறுத்தும் வகையில், கொற்கைப் பகுதியில் வாழும் இளங்கோக் குடியினரின் மரபினரிடையே போத்துடையான் என்ற பெயர்கள் இன்றும் வழக்கில் இருக்கின்றன.

திருச்சாலைத்துறை திருமூலநாதர் சுவாமி கோயிலில் பெருமாள் கருமாணிக்கத் தேவர் என்ற பெயரில் எழுந்தருளியுள்ளது போல இக்கோவிலிலும் பெருமாள் எழுந்தருளியுள்ளார் என்று கருதுவது சாலப் பொருந்தும்.

அடுத்து வடக்குப்பிரகாரத்தில் சனீஸ்வரர், வைரவர் எழுந்தருளிவுள்ளார். இரண்டாம் பிரகாரத்தில் குறிப்பிடுவதற்கு விசேஷமாக ஏதும் இல்லை என்றாலும் ஓங்கி வளர்ந்து நிற்கும் மா, பலா, நெல்லி, தென்னை மரங்களின் பசுமை பக்தர்கள் கண்ணைக் கவருகின்றது.

கர்ப்பகிரகத்தின் வெளிப் பிரகாரத்திலுள்ள கல்தூண்களும் தூண்களின் மேல் உள்ள போதிகைகளின் அமைப்பும் இக்கோவில் மூற்காலப் பாண்டியர் காலத்தில் கட்டப்பட்டு இருக்க வேண்டும் என்பதை உறுதிப்படுத்துகின்றன.

இக்கோயிலின் பாதுகாப்புக்காகப் 'புலிமாதி ராஜாவின்' வேண்டுகோளுக்கிணங்க





தங்கள் முன்னோர்கள் அம்பாசமுத்திரத்தில் குடியேறினார்கள் என்று இங்குள்ள கைக்கோளர்சள் கூறுவதாக எச்.ஆர்.பேட் கூறியுள்ளார்.

இளங்கோக்குடியினர் சிவனையும் பெருமாளையும் ஒரே கோவிலில் எழுந்தருளச் செய்து வழிபட்டு வந்தனர். இருவரும் ஒரே மூலப் பொருளான மகாதேவர் அல்லது ஈஸ்வரரின் இரு கூறுகள் எனக் கருதினர். இளங்கோக் குடியினரின் முன்னோர்களில் ஒருவரானசேரன் செங்குட்டுவன் சிவனுடைய பிரசாதமாகிய விபூதியை நெற்றியில் அணிந்து கொண்டும் திருமாலின் திருமண் சாத்தைத் தோளில் அணிந்து கொண்டும் கண்ணகி சிலைக்குக் கல் எடுக்க வடநாட்டுப் போரைப் பிரகடனம் செய்தது குறிப்பிடத்தக்கது.

சிவன் மதுரையில் சோமசுந்தரர் என்ற பெயரில் அருள் தரும் மீனாட்சியை மணந்து தன்னைத் தானே தினமும் சிவலிங்க வடிவில் வழிபட்ட ஈஸ்வரர், 'இம்மையிலும் நன்மை தருவார்' எனவும், 'சொக்கேஸ்வரர்' எனவும் அழைக்கப்படுகிறார். நெல்லையில் சிவன் அனவரததான நாதராக அவதரித்து அன்னை வடியுடை நங்கையை (காந்திமதி) மணந்து நெல்லையில் இருந்து ஆட்சி செய்தார். அனவரத தான நாதர் தன்னையே சிவலிங்க வடிவில் தினமும் வழிபட்ட ஈஸ்வரர் அனவரததான நாத ஈஸ்வரர் என்று அழைக்கப்படுகிறார். இராமேஸ்வரத்தில் விஷ்ணுவின்அவதாரமாகிய ராமர் வழிபட்ட ஈஸ்வரர் (லிங்கம்) இராமேஸ்வரர் என அழைக்சப்படுகிறார். திருப்போத்துடையார் கோவிலில் சிவனும் பெருமாளும் ஒருங்கே வழிபட்ட ஆதிமூலம் திருப்போத்துடைய மகாதேவர் அல்லது மகேஸ்வரர் என அழைக்கப்டடுகிறார் என்ற வரலாறும் சொல்லப்படுகிறது.

# பாம்பன் சுவாமிகள்

க. தட்சிணாமூர்த்தி

உலகில் எந்த இடத்திலும் தோன்றாத அளவிற்குப் பற்பல சித்தர்கள், மற்றும் மகான்கள் அவதரித்த புண்ணியபூமி நம் தமிழகமாகும். இந்த தவபூமியில் சமீபத்தில் வாழ்ந்த மகானாகப்போற்றி வணங்கப்படுபவர் தவத்திரு பாம்பன் குமரகுரு சுவாமிகள். இவர்கள் தமிழ்க் கடவுளரான குகனின் அருள் பெற்ற அருளாளர் ஆவார்.

பாம்பன் சுவாமிகள் இராமேசுவரத்தில் வாழ்ந்து வந்த சாத்தப்பிள்ளைக்கும் செங்கலம் மாளுக்கும்; 1850-52-ம் ஆண்டின் இடைப்பட்ட காலத்தில் மகனாகத் தோன்றினார். இவருக்கு பெற்றோர்கள் இட்ட பெயர் அப்பாவு என்பதாகும். இவர் பாம்பனில் வாழ்ந்து வந்ததால் பாம்பன் சுவாமிகள் எனப்பட்டார்.

சுவாமிகள் ஐந்து அல்லது ஆறுவயது பாலகனாக இருந்தபொழுது, ஒருநாள் குளத்தில் மூழ்கி, வெளியேற முடியாமல் தத்தளித்துக் கொண்டிருந்தபொழுது, குமரப் பெருமான், அவரது கரத்தைப் பிடித்து கரையேற்றிக் காப்பாற்றினார்.

இவருக்கு முனியாண்டிப் பிள்ளை என்பவரால் இளமையில் தமிழ் பயிற்றுவிக்கப்பட்டது. பின்னர் கிறிஸ்தவர்கள் நடத்திய பள்ளியில் சேர்ந்து பயின்றார். இருப்பினும் தமது சிவஞான ஆற்றலை அப்பொழுதே வெளிப்படுத்தினார்.

சுவாமிகளுக்கு குமரக் கடவுளின் மேல் அளவிலா ஈடுபாடு இருந்த காரணத்தால், குகனின் புகழைப்பாடும் நூல் ஏதாவது உள்ளதா என்று தேடினார். அதன் காரணமாக கந்தர் சஷ்டிகவசம் என்ற நூலைபுத்தகக் கடையின்று வாங்கி அதனைப் பாராயணம் செய்யத் தொடங்கியது மட்டும் அல்லாமல் அதே போன்று குமார பகவானை, அருணகிரி நாதர் பெயரை வைத்து பாடக் கடவேன் என்று உறுதிக் கொண்டுசரவணப் பெருமாளை வேண்டி நின்றார்.

இதன் காரணமாக ''கங்கையைச்சடையிற் பரித்து'' எனத் தொடங்கும் பாடலை சுவாமிகள் முதன் முதலில் பாடினார். அது முதற்கொண்டு சுவாமிகள் ஒரு நாளைக்கு ஒரு பாடல் என்று நூறு நாட்களில் நூறு பாடல் களைப் பாடினார். அத் தொகுப்பை கண்ட சேதுமாதவ ஐயர் என்ற இராமேசுவர கோயில் அர்ச்சகர் ஆறெழுத்து மந்திரத்தை உபதேசம் செய்து வைத்தார்.

மந்திர உபதேசம் பெற்ற சுவாமிகளின் கனவில் ஒரு நாள் சண்முகப் பெருமான் ஓர் அழகிய சைவப் பெரியாராய்த் தோன்றி அவரை ஒரு கட்டிடத்திற்கு அழைத்துச் சென்று பால் சோறு அளித்தார். இந்த நிகழ்ச்சிக்குப் பிறகு அவரது கவித் திறமையையும், ஞானமும் அதிகரித்தது.

சுவாமிகள் குமாரப் பெருமான் நெறியில் நின்றதால், திருமணம் செய்ய விரும்பவில்லை, என்றாலும் தம்முடைய ஆசிரியர் கேட்டுக் கொண்டதன் காரணமாக காளிமுத்து அம்மாள் என்பவரை திருமணம் செய்து கொண்டு இல்லற வாழ்க்கையில் ஈடுபட்டு வந்தார்.

இவ்வாறு இருக்கும்போது தன்னுடைய தோப்பை சுற்றி பார்த்து வரும்போது காலில் முள்குத்தி விட்டது. அதனை வெளியே எடுக்கும்போது இரத்தமானது மிக அதிகமாக வெளியேறியது. இதனைக் கண்டு கண்ணீர் உகுத்தார். அன்றிரவே ஆறுமுகன் ஒரு நல்ல தச்சர் கனவில் தோன்றி சுவாமிகளின் உருவத்தை காட்டிஅவருக்குப் பாதக்குறடு செய்துகொடுக்குமாறு உத்திரவிட்டான். மேலும் சுவாமிகளின் பெண் குழந்தையின் நோயைத் திருநீறு பூசி குகன் காப்பாற்றினார். அவரது துணைவியார் வீட்டு விலக்காகயிருந்த பொழுது அவருக்கு உடல் நலம் இல்லாத தருணத்தில் சுவாமிகள் விபூதிபூச கட்டளை இட்டு அவரது நோயை நீக்கம் செய்தான் வேலவன்.

சுவாமிகள் தல யாத்திரை செய்வதை வழக்கமாக கொண்டு இருந்தார். இவ்வாறு

பல தலங்கள் தரிசனம் செய்து காஞ்சிபுரம் வந்தார். தமது ஊருக்குப் புறப்படும் வேளையில் அவர் முன்பு குமரக்கடவுள், ஒரு சைவ அன்பராக சிவந்த உடல் மற்றும், வெள்ளைத் தலைப்பாகையுடனும் காட்சி அளித்து குமரக் கோட்டத்தைக் காட்டினார் - இவர் முருகப் பெருமானே என்று அறிந்து மகிழ்ச்சியுற்றார்.

சுவாமிகள் ஊர் திரும்பியது முதல் சர்வசதாகாலமும், சண்முகப் பெருமான் தியானத்திலேயே இருந்து வந்தார். இதன் காரணமாக சண்முகக் கவசம், பஞ்சாமிர்த வண்ணம் எனப்படும் சக்திவாய்ந்த பாராயண நூல்களை இயற்றினார். இக்கவசத்தால் நீங்காத துன்பங்கள் கிடையாது. பஞ்சாமிர்தவண்ணம், செந்தில் ஆண்டவனே கேட்டு மகிழ்ந்து ''எனக்கு மிகவும் பிடித்தது. இது பாராயணம் செய்யும் இடத்தில் நான் இருப்பேன்'' என கூறிய பெருமையுடையது.

பாம்பன் சுவாமிகள் பிரப்பன் வலசை என்னும் சிற்றூரைச் சார்ந்த மயானத்தில் சதுரக்குழி வெட்டி அதன்கண் அமர்ந்து கடுந் தவம் செய்தார். பின்னர் குமாரப் பெருமானின் கட்டளைப்படி 35-ஆம் நாள் இரவு தவம் கலைந்து வெளிவந்தார். அன்று சித்திரைப் பௌர்ணமியாகும். இதற்கு அடுத்த ஆண்டில் துறவறம் மேற்கொண்டு சென்னையை நோக்கி வந்தார். பிறகு மக்களுக்கு ஆறெழுத்து மந்திரத்தை உபதேசித்தார்.

பின்னர் சிதம்பரம் சென்று அதற்கு அருகில் உள்ள குயவன் பேட்டையில் தங்கி தவம் செய்து வந்தார். அப்பொழுது பரிபூரணா நந்தபோதம், தகராலய ரகசியம் ஆகியவற்றை உருவாக்கினார். பின்பு செவ்வேட் பரமன் சென்னைக்குத் திரும்ப உத்திரவு இட்டார். இதன் காரணமாக சென்னைக்குத் திரும்பினார்.

பாம்பன் சுவாமிகள் காசிக்கு தலயாத்திரை மேற்கொண்டார். அங்கு குமரகுருபர சுவாமிகள் மடத்தில் தங்கி இருந்தார். அப்பொழுது முருகன் திருவிளையாட்டால் காவியாடை அணியத் துவங்கினார்.

சுவாமிகள் மீண்டும் நிட்டையில் இருக்க வேண்டும் என்ற விருப்பினால், சிதம்பரத்தை அடுத்த மருதூருக்கு சென்றார். அங்கு வைணவர்கள் செய்து வந்த சைவதூடணையைக்காணப் பொறாதவராய் சமயப் போரில் இறங்கி, சுமார் ஏழாண்டுக் காலம் வழக்கு மன்றத்திலும் போராடி வெற்றிப் பெற்றார். இதன் காரணமாக சைவ சமய சரபம் என்ற நூலை இயற்றினார்.

இதன் பின்னர் சென்னைக்கு வந்து வசிக்கலானார். அப்போது சுவாமிகள் தம்புச்செட்டி தெரு வழியாக வரும்போது ஓர்குதிரைவண்டி இவர் மீது மோதியதால் குதிரை வண்டிச் சக்கரம் இவரது இடது காலில் ஏறியது. இதன் காரணமாக இவரது கால் எலும்பு முறிந்து விட்டது. இதன் காரணமாக அரசாங்க பொது மருத்துவமனையில் 27-12-1923-ல் சேர்க்கப் பட்டார். இவரைப் பார்த்த மருத்துவர்கள் இவரது கால்களின் எலும்புகள் இணைவது கடினம் என்று கூறி, காலினை அகற்றுவதுதான் சிறந்தது என்று கூறினர். சுவாமிகள் அதற்கு உடன்படவில்லை.

இவரது சீடர்கள் சுப்பிரமணியதாசர் தலைமையின் கீழ் இடைவிடாது சண்முகக் கவசம் பாராயணம் செய்தனர். இதன்காரணமாக சுப்பிரமணியதாசர், சுவாமிகளின் காலை 'முருகனின் வேலானது இரண்டு இலையலகு பகுதியானது ஒன்று சேர்ந்து அதன் மேல் உடைந்த பாகம் வைத்து இருப்பது போன்றும், அதனை மற்றொரு மேல் அடியில் தாங்கி இருப்பது போன்றும் காட்சியை கண்டார். சுவாமிகள் மருத்துவமனையில் சேர்க்கப்பட்ட பதினோராம் நாள் இரவில் மேற்கு திசை வானில் குமாரப் பெருமானின் வாகனமாகிய இரண்டு மயில்கள் நடனமிட்டுக் கொண்டே பெரியதும், சிறியதுமாக, தன்னை நோக்கி வரக் கண்டார். மற்றொரு நாள் குமாரப் பெருமான் தன்னுடைய படுக்கையில் அழகிய குழந்தை வடிவத்துடன் இருக்கக் கண்டார். இன்னும் பதினைந்து நாட்களில் பூரண குணம் பெறுவீர்கள் என அசரீரி ஒலித்து மறைந்தது. இதன்படியே சுவாமிகளின் கால் எலும்பு விரைவில் கூடியது. இவ்வாறு தாம் கண்ட காட்சியைப்போற்றும் வகையில் அதனை 'மயூரவாகன சேவை' என்ற பெயரில் ஆண்டு தோறும் விழா நடத்த ஏற்பாடு செய்தார். நாளடைவில்சுவாமிகளின் தேகநலம்குன்றியது. இதன் காரணத்தால் தாம் பரிபூரண நிலையை நெருங்கும் நிலையில் இருப்பதை உணர்ந்து எழுத்துப்பணியால் சேர்ந்த தொகையை தம்முடைய சீடரிடம் கொடுத்து திருவான்மியூரில் இடம் வாங்க ஏற்பாடு செய்தார். சில நாட்களுக்குப் பிறகு உடலில் வெப்பநிலை திடீரென்று அதிகமாகியது. அன்று காலை எல்லோரும் அறிய மூச்சை உள்ளுக்கு இழுத்தார்கள். பின்பு அது வெளிவராமல் போய் விட்டது. இது 30-5-1929-ல் வியாழன் அன்று நடைபெற்றது.

இதன் பின்னர் குகசாயுச்சியம் அடைந்தவரை சென்னை ஜார்ஜ் டவுன் தம்புலி அய்யர் தெருவிலிருந்து அவரது திருமேனியை திருவான்மியூரில் அடக்கம் செய்து சமாதி திருக்கோயில் ஏற்படுத்தப்பட்டது. இவ்விடமே இன்று எல்லோருக்கும் அருள்பாலிக்கும் திருவிடமாகத் திகழ்கின்றது.

— — — —



# திருஇராமன தீச்சரம்

புலவர் கண்ணபுர
பொன். சுப்பிரமணியன்

இராமபிரான் இராவணனைக் கொன்ற கொலைப்பழித்திர, சிவபெருமானை வழிபட்ட தலங்களில் இராமேசுவரம், இராமனதீச்சரம் குறிப்பிடத்தக்க தலங்கள் ஆகும். இத்தலங்களுள் இராமனதீச்சரம் நாகை மாவட்டத்தில் நன்னிலம் வட்டத்தில் உள்ளது. மயிலாடுதுறை-திருவாரூர் புகைவண்டித் தொடரில் நன்னிலம் புகைவண்டி நிலையத்தில் இறங்கி கிழக்கே 6 கி.மீ. சென்று திருப்புகலூரை அடைந்து 2 கி.மீ. தூரம் சென்று திருக்கண்ணபுரம் அருள்மிகு சௌரிராசப் பெருமாளை வழிபட்டு, இத்தலத்துடன் இணைந்திருக்கும் இராமனதீச்சரத்தை அடையலாம்.

இராமனது ஈச்சரம் (கோயில்) இராமனதீச்சரம் ஆயிற்று. இத்தலத்தில் இராமபிரான் சிவபெருமானை வழிபட்டு நல்லருள் பெற்றுள்ளார் என்பதை இத்தலப் பெயரே பறைசாற்றும்.

சிவபெருமானை திருமால் வழிபட்ட தலங்களாக விளங்குவன பல. திருவீழிமிழலையில் திருமால் ஆயிரம் தாமரை மலர்களில் ஒன்று குறைந்ததை அறிந்து தன் திருமலர்க் கண்களில் ஒன்றை எடுத்து சிவபெருமானுக்கு அணிவித்துச் சக்கராயுதம் பெற்றார் என்பதை திருவீழிமிழலை தலவரலாறு கூறுகிறது.

இத்தலம் இராமர் வழிபட்டு அருள்பெற்ற சிறப்புடையது. இராமர் இத்தலத்தை வழிபட வந்தபோது நந்திதேவர் உள்ளே செல்வதைத் தடுத்தாகவும், அம்பிகை அவர்மீது கருணை கொண்டு அனுமதித்தாகவும், அம்பிகை அவர் மீது கருணை கொள்ளக் காரணம், அவரது அண்ணன் அல்லவா! பாசம் அனுமதித்தது. இதன் காரணமாக இராமநந்தீசுவரம், இராமனதீச்சரமாயிற்று என்றும் கூறப்படுகிறது. சோமாஸ்கந்தர் திருவுருவச் சிலையில் நந்தி தேவர் இடம் பெற்று உள்ளார். திருஞானசம்பந்தர் அருளிய திருப்பதிகம் ஒன்றை இத் தலத்திறைவன் பெற்றுள்ளார்.

கிழக்கு நோக்கிய சன்னதி, இரண்டு பிரகாரங்கள் உள்ளன. வெளிப்பிரகாரம் நந்தவனமாக உள்ளது. எதிரே இராமர் தீர்த்தம் விளங்குகிறது. திருக்கோயில் நுழைவாயிலைக் கடந்து உள்ளே சென்றதும் கொடிமர விநாயகர் சந்நிதியும், நந்தி பலி பீடங்களும் உள்ளன. அம்பாள் கோயில் தெற்கில் உள்ளது. தரிசித்து வலமாக வருகிறோம். கன்னிமூலையில் தல விநாயகரையும் மேற்கே முகுந்தனையும், கஜலட்சுமியையும் வழிபடுகிறோம். கிழக்கே கால பைரவர், நால்வர், சூரியன், தட்சணாமூர்த்தியும் மேற்கே இரு புறங்களிலும் திருமால், பிரமர் நின்று வழிபட இலிங்கோற்பவரும், வடக்கே பிரமனும், அடுத்து துர்க்கையும் உள்ளனர். சண்டிசேுவரர் தனிக்கோயிலில் உள்ளார். கர்ப்பக்கிரகத்துக்கு பின்புறம் மேற்கு பிரகாரத்தில் அருள்மிகு சுப்பிரமணியர் வள்ளி தெய்வானையுடன் பக்தர்களுக்குக் காட்சியருள்கின்றார்.

வலமாக வந்து சுவாமி சன்னதியை அடைகிறோம். முன் மண்டபம் இல்லை. மகா மண்டபம், அர்த்த மண்டபம் அடுத்து கருப்பக் கிருகமும் உள்ளன.

மகா மண்டபத்தில் பஞ்ச மூர்த்திகள் எழுந்தருளும் மேடைகள் உள்ளன. திருவுருவங்கள் பாதுகாக்க திருப்புகலூர் அருள்மிகு அக்கினிஸ்வரசுவாமி திருக்கோயிலுக்கு எடுத்து சென்று வைக்கப்பட்டுள்ளனர்.

சுவாமி சந்நிதியில் நந்தி பலிபீடங்களை வழிபட்டு துவார விநாயகரைத் தரிசித்து அருள்மிகு இராமநாதேசுவரரை வழிபடலாம். சுவாமி பெரிய திருவுருவத்தோடு அருள்பாலிக்கிறார். சிவலிங்கத்தின் பாணம் பேரழகுடையது. தீபாராதனை செய்யும்போது, திருஈங்கோய்மலை இறைவர் திருமேனிபோல் கற்பூரஜோதி சிவலிங்கத்தில் பிரதிபலிப்பதைக் காணலாம்.

''சந்தநன் மலரணி தாழ்சடையன்
தந்த மதத்தவன் தாதையோதான்
அந்தமில் பாடலோன் அழகன்நல்ல
எந்தவன் இராமனது ஈச்சரமே''.

என்ற திருஞானசம்பந்தர் பாடலைப் பாடி வழிபட்டு அம்மன் திருக்கோயிலை அடைகிறோம். அம்பிகை அருள்மிகு சரிவார்குழலி. கருணை பொங்கும் திருவிழிகளோடு காட்சியருள்கிறார்.

இத்தலத்தில் விளங்கும் இறைவன் திருப்பெயர் அருள்மிகு இராமநாதேசுவரர். அம்பிகை திருப்பெயர் அருள்மிகு சரிவார் குழலி. திருஞான சம்பந்தர், தேவாரத்தில் 'சரி குழல் இலங்கிய தையல்' என இப்பெயரை குறித்துள்ளார். வடமொழியில் சூளிகாம்பாள் என்பதாகும். திருஞானசம்பந்தர் இத்தலப் பதிகத்தில் விநாயகர்-முருகன் தாதை எனக் குறிப்பிடுவதால் இவ்விருமூர்த்திகளும் சிறப்புடையவராவார். தலமரம்-சண்பகம். தீர்த்தம்—இராமதீர்த்தம்.

படைத்தல் காத்தல், அழித்தல் ஆகிய முத்தொழில்களில் அழித்தல்—உருத்திரராக விளங்கும் சிவபெருமான் ஒருவனுக்கே உரிய தொழிலாகும். ஏனையோர் அதனைச் செய்யின் பழியுறுவர். கொலைப் பழி தெய்வங்களையும் பற்றும் இயல்பினது. சிவவழிபாடே அப்பழியைப் போக்கும் என்பதை உணர்ந்த இராமபிரான், இராவணனைஅழித்த கொலைப் பாவம் நீங்க இராமேசுவரத்திலும், இராமனதீச்சரத்திலும் சிவபெருமானை வழிபட்டார் என்று இத்தலத்தின் சிறப்புக் கூறப்படுகிறது.

இத்தலத்திற்குத் திருஞானசம்பந்தர் அருளிய வியாழக் குறிஞ்சித் திருப்பதிகம்ஒன்று உள்ளது. விநாயகர் முருகன் இவர்களின் தந்தை என்று பெருமானைப் பாடும் அரிய பாடல்கள் இத்திருப்பதிகத்திலுள்ளன. காளியின் ஆடல் கண்டு மகிழ்பவன் என்றும், பலியேற்று மகிழ்பவன், எங்கும் நிறைந்தவன் என்றும் இறைவன் பெருமை கூறப்படுகின்றது. அம்பிகை திருப்பெயர் ஆறாம் பாடலில் கூறப்பட்டுள்ளது. திருக்கடைக்காப்புச் செய்யுள் மறைந்துள்ளது. இறைவனது அருட்காட்சியை கண்ட திருஞானசம்பந்தர் இறைவனது பெருமைகளையும், திருமேனியழகையும் அவர் அணிந்துள்ள பல்வகை அணிகலப் பொருள்களையும் இத்திருப்பதிகத்தில் வியந்தும் மகிழ்ந்தும் பாடியுள்ளார்.



இத்தலம் திருக்கண்ணபுரம் அருள்மிகு சௌரிராசப் பெருமான் கல்வெட்டுக்களில் இணைத்தே அரசியலரால் படியெடுக்கப்பட்டுள்ளது. ஐந்து கல்வெட்டுக்கள் உள்ளன. இறைவன் இராமனதீச்சரமுடையார் என வழங்கப் பெறுவர். குலோத்துங்கச்சோழன் இக்கோயில் பூசைக்காகவும், அமுதுபடிக்காகவும் நிலம்வழங்கினான். இந்நிலம் சிவபாதசேகரமங்கலம் என்று வழங்கப் பெற்றது. கோயிலைத் திருப்பணி செய்தவனும் இவனே. பின்னர் திருமலைதேவமகாராயரின்சகம்(1397) காலத்தில்விக்கிரமாதித்தன் என்னும் அறகாரியம் பார்ப்பவன்கோயிலைப் பழுது பார்த்திருக்கிறான். பூசைக்கும் அமுதுக்கும் நிலம் அளித்திருக்கிறான். கோனேரின்மை கண்டான் (யார் என்று அறியமுடியவில்லை) காலத்தில் அர்ச்சகர்க்கு உரிமைப்போர் நிகழ்ந்திருக்கிறது. அதனை நீக்கி திருமன்னு சோழ பிரமராயனுக்கும் மானவரையனுக்கும் பூசை உரிமைகள் வழங்கப் பெற்றுள்ளன. இக்கோயில் நிலம் பஞ்சத்தால் விளையாது போகவே இராஜராஜ பாண்டி மண்டலம், வீரசோழ மண்டலம், நடுவில்நாடு, ஜெயங்கொண்ட சோழமண்டலம் முதலியவற்றில் உள்ள கோயில்களிலிருந்து நெல்லும், பொன்னும் கொடுத்து உதவும்படி உத்தரவிட்டிருக்கின்றனர். இது கோயில் நிர்வாகத்தின் தனிச்சிறப்பை குறிப்பதாகும். இத்தலம் பழுதுற்ற நிலையில் உள்ளது. விரைவில் குடமுழுக்கு நடந்தேறிட அருள்மிகு இராமநாதேசுவரர் உடனுறை அருள்மிகு சரிவார் குழலியை வழிபடுவோமாக.

# சுந்தரரின் துரிசுகள்

சேது. சிவா
மேலாளும் அறங்காவலர்,
அருள்மிகு மாணிக்கவாசகர் ஆலயம், சின்னமனூர்

திருமுனைப்பாடி நாட்டின் திருநாவலூரினில் சடையனாருக்கும் இசை ஞானியாருக்கும் மகனாக அவதாரம் செய்து, நம்பி ஆரூரன் என்று பெயர் சூட்டப்பெற்று, நரசிங்க முனையரையர் என்னும் மன்னனால் வளர்க்கப் பெற்று, திருமணப் பருவம் எய்தி, புத்தூர் சடங்கவி சிவாச்சாரியார் என்பவரின் மகளாரைத் திருமணம் செய்து கொள்வதற்காகத் திருமணப் பந்தலில் மன்னர்க்கு உரியதும், வைதிகத்துக்கு உரியதும் ஆன ஒப்பனையுடன் சுந்தரர் மணக்கோலத்தில் இருக்கும்பொழுது, கயிலை மலைக் கடவுள், பேரழகின் முதிர்ந்த வடிவமோ அல்லது முதுமையின் வடிவமோ என்னும்படியான கிழவன் வடிவில் மணப் பந்தரிடையே வந்து, 'நான் கூறுவதனை எல்லோரும் கேளுங்கள்' என்று கூறவும், அங்கு இருந்தோர் அனைவரும் அவருக்கு நல்வரவு கூறி வரவேற்கவும், வந்த முதியவர், சுந்தரரை பார்த்து ''எனக்கும் உனக்கும் உள்ள இசைவினால்-தொடர்பினால்-ஒரு பெரு வழக்கு உள்ளது; அதனை முடித்து விட்டுப் பின்பு நீ திருமணம் செய்து கொள்'' என்றார்.

நம்பி ஆரூரர் அவரிடம் உமக்கு என்னிடம் ஒரு வழக்கு உளதாயின் அது முடிக்காமல் நான் திருமணம் செய்து கொள்ள மாட்டேன்; வழக்கினைக் கூறும்'' என்று கூற; அக்கிழவர் ''மறையோர்களே! இந்த நாவலூரன் என் அடிமை, இதுதான் நான் கூறுவது'' என்றார்.

சுந்தரர், 'இந்த மறையவன் கூறியது நன்றாக இருக்கின்றது' என்று கூறிச் சிரித்து ''குற்றமற்ற அந்தணர்கள் வேறு ஒரு அந்தணருக்கு அடிமை என்று நீ பேச இன்றுதான் கேள்விப்படுகின்றோம்; இந்த அந்தணன் 'பித்தனோ' என்று கூறி, 'நீ கூறிய அடிமை ஓலையைப் பார்ப்போம், கொடு' என்று கேட்க; கிழவர் 'நீ ஓலையைப் பார்க்கக் கூடியவனா? சபையில் காட்டுவேன்; நீ வேலை செய்யத் தக்கவன்' என்று கூறவும்; நம்பி ஆரூரர் கோபங்கொண்டு வேகமாக அவரை நெருங்கவும், கிழவர் மணப்பந்தலில் ஓடவும் அவரைத் தொடர்ந்து ஓடி, ஓலையைப் பறித்துக் கிழித்து எறிந்தார்.

கிழவர் சபையில் முறையிட ஆரூரர் அவரை நோக்கி 'இவன் வழக்கில் வல்லவன்' என்னும் பொருள்பட 'பழைய மன்றாடி போலும் இவன்' என்றார்.

திருமணப் பந்தலில் தன்னைத் தமது அடிமை என்று கூறி, வழக்கிடுவது இறைவன் தான் என்று தெரிந்து கொள்ளாமலேயே 'பித்தனோ' என்று ஏசிச் சிரித்ததும், அடிமை ஓலையைப் பறித்துக் கிழித்து எறிந்ததவும், வழக்கில் தேர்ந்த வல்லவன் என்று எள்ளி நகையாடியதுவும் சுந்தரர் செய்த துரிசுகள் ஆகும்.

இறைவனால் தடுத்து ஆட்கொள்ளப் பெற்ற சுந்தரர் திருவெண்ணெய் நல்லூர்ப் பிரானால் வன்றொண்டர் என்று பெயர் சூட்டப் பெற்றும், 'நமக்கு அன்பிற் பெருகிய சிறப்பின் மிக்க அருச்சனை பாட்டே ஆகும்; ஆதலால் மண்மேல் நம்மைச் சொற்றமிழ்பாடு' என்று பணிக்கப் பெற்றுப் பாடிப்பின் திருநாவலூர் சென்று வணங்கிப் பதிகம்பாடி திருத்துறையூர் சென்று பெருமானிடம்' அவநெறியிற் செல்லாமல் தடுத்து ஆட்கொண்டீர் அடியேனுக்குத் தவநெறிதந்தருளும்' என்று திருப்பதிகம் பாடினார்.

'''சிவனுறை திருத்துறையூர் சென்றுஅணைந்து
தீவினையால்
அவநெறி செல்லாமே தடுத்து ஆண்டாய்
அடியேற்குத்
தவநெறி தந்தருள் என்று தம்பிரான்
முன்னின்று
பவநெறிக்கு விலக்காகும் திருப்பதிகம்
பாடினார்''

திருத்துறையூர்ப் பிரானும் அவருக்கு 'புலனொன்றும்படி தவத்தில் புரிந்த நெறி' கொடுத்து அருள் செய்தார்.

சுந்தரர் சிவபெருமான் எழுந்தருளியுள்ள பிற தலங்களை வணங்கித் தில்லைக் கூத்தனை தொழுவதற்கு வழிக்கொள்ளும் வழியில், திருநாவுக்கரசு சுவாமிகள் உழவாரத்தால் கைத் தொண்டு செய்த தலமாதலின் திருவதிகையை மிதிப்பதற்கு அஞ்சி, புறமுள்ள சித்தவட மடம் புகுந்து, இரவு அங்கு துயில் கொள்ளும் பொழுது. இறைவன் கிழமறையவர் வடிவில்

எழுந்தருள் சுந்தரர் தலையின் மீது தம் திருவடிகளை வைத்து, அவருக்குத் திருவடி தீட்சை செய்தார்.

சுந்தரர் திருவடி தீட்சை பெற்ற பின்பு திருமாணிக்குழி, திருத்தினைநகர் முதலிய தலங்களை வணங்கி திருத்தில்லையின் வடக்கு வாசல் வழி நுழைந்து, மண்மிசை வீழ்ந்து வணங்கி, திருவீதியையும் வணங்கித் திருக் கோயிலினுள் சென்று, மெய்,வாய்,கண்,மூக்கு, செவி என்கின்ற ஐந்து பொறிகளில் மற்ற நான்கும் கண்களில் ஒடுங்கிப் பார்க்கவும், மனம், புத்தி, சித்தம், அகங்காரம் என்னும் நான்கு அந்தக் கரணங்களில் மற்ற மூன்றும் சித்தத்தில் ஒடுங்கவும், சாத்துவிகம், ராசசம், தாமசம் ஆகிய மூன்று குணங்களில் மற்ற இரண்டும் சாத்துவிகத்தில் சாரவும்; கூத்தப் பிரான் ஆடும் ஆனந்தத் தனிப்பெருங்கூத்தில் வந்த பேரின்பத்துள் திளைத்து, மகிழ்ந்து, ஆனந்தக்கண்ணீர் சொரியக் கைகளைத் தலையின் உச்சிமேல் குவித்துப் பதிகம் பாடிப் பணிந்தார். அப்பொழுது இறைவன் அசரீரியாக, 'பொன்னி ஆறு பாயும் ஆரூரில் நம்பால் வருக'' என்று பணித்தார்.

சுந்தரர் திருவாரூர் செல்லும் வழியில் திருக்கழுமலம் சென்று, திருஞானசம்பந்தர் சுவாமிகள் திருஅவதாரம் செய்த தலமாத லின் அதனை மிதிக்க அஞ்சி, ஊரின் எல்லைப் புறத்தில் திருத்தோணிபுரத்தார் உமையுடன் காட்சி கொடுக்க வழிபட்டுப் பின், திருக் கோலக்கா, திருப்புன்கூர் மற்றும் பல தலங் களை வழிபட்டுத் திருவாரூர் சென்று சேர்ந் தார்.

ஆரூர்ப்பிரான் அருளியபடி அடியார்கள் ஊரினை அழகு செய்து, இசைக் கருவிகள் முழங்க வரவேற்க, சுந்தரர் திருக்கோயில் வாயிலை ஐந்துறுப்புகள் படிய வணங்கி, தேவாசிரியன் மண்டபத்தினை வணங்கி மூலத் தானத்தின் வாசலில் புகுந்து தரையில் வீழ்ந்து ஐந்து உறுப்புகளும், எட்டு உறுப்பு களும் படிய வணங்கி; இன்ப வெள்ளத்தில் மூழ்கி, இன்னிசையால் தமிழ்மாலை பாடவும், புற்றிடங் கொண்டார் அசரீரியாக 'தோழமை யாக உனக்கு நம்மைத் தந்தனம்; நாம் உன்னை தடுத்தாட் கொண்டபொழுது திருமணச் சடங்கில் நீ இருந்த அழகுக் கோலத்துடன் வாழ்ந்து, உன் ஆசை தீர மண்ணில் விளையாடு வாய்'' என்றார்.

தம் ஏவலாலே மண்ணின் மீது பிறந் துள்ள சுந்தரரின் வாழ்க்கை எவ்வாறு அமைய வேண்டும் என்பதுவும், அவருக்கு வேண்டியது என்ன என்பதுவும் தடுத்தாட் கொண்ட இறைவனுக்குத் தெரியாததா?

திருத்துறையூரில் சுந்தரர் தவநெறி வேண்டியதற்குப் புலனிலொன்றும் தவத்தில் புரிந்த நெறியை அருள் செய்ததிலிருந்து விலக்கு அளிக்கத் திருவுள்ளம் கொண்டு சுந்தரர் பரவையாரைப் பார்ப்பதற்கு முன் பாகவே ஆரூர்ப்பிரான் 'நம்மை உனக்குத் தோழனாகத் தந்தோம்' என்றும், 'வேட்கை தீர மண்மேல் விளையாடுவாய்' என்றும் அருள் செய்தார் போலும்.

சுந்தரர் புற்றிடங்கொண்டாரை நாள் தோறும் வழிபட்டுக் கொண்டு வந்தார்.

திருக்கைலாயத்தில் உமையம்மைக்குப் பணிவிடை செய்து வந்த சேடியருள் கமலினி என்பவர், திருவாரூரிற் பிறந்து, பரவை என் கின்ற பெயருடன் வளர்ந்து, புற்றிடங்கொண் டாரை நாள்தோறும் வணங்கி வரும்பொழுது ஒரு நாள் சுந்தரர் அவரைக் கண்ணுற்று அவரின் அழகினை வியந்து, திருக்கோயிலி னுள்ளே சென்று இறைவனை வணங்கி, 'பரவையைத் தனக்குத் தர வேண்டும்' என்று வேண்டினார்.

''விரவு பெருங் காதலினால் மெல்லியலார்
தமை வேண்டி
அரவின் ஆரம் புனைந்தார் அடிபணிந்தார்
ஆரூரர்''

ஆரூர்ப்பிரானை வழிபட்டு வேறொரு வாசல் வழி சென்று விட்ட பரவையாரைக் காணாமல் 'பற்றின் காரணமாக வரும் வினை தொடர்பு ஒழித்து, இறைவனிடம் செல்லும் அன்பினையும், மேற்பட்டு ஆசை விளைவிப்பது வும் என் சிந்தையை மயக்கம் கொள்ளச் செய் தது தேவதேவனின் திருவடிகள் அல்லாது, வேறொன்றையும் நம்பாத என்னை வருந்தும் படி மையல் விளைவித்ததுவும்; பந்தமும் வீடு பேறும் கொடுக்கும் இறைவன் திருவடிகளை நெஞ்சார நினைக்கும் என் உள்ளத்தினை மயக்கம் கொள்ளச் செய்து, மான் போன்று விழித்ததுவும் ஆன என் இறைவரது திருவருள் எவ்வழிச் சென்றது! என்று கூறி தேவாசிரியன் மண்டபத்தினை அடைந்து, பரவையாரை நினைந்து, ஒருவரிடமும் உரையாடாது; ஆரூர்ப் பிரானிடம் 'திருமகள்போலும் மங்கை யாகிய பரவையைத் தந்து அருள வேண்டும்' என்று காதல் மீக்கூரக் காமனையும், வெண் ணிலவினையும்; அலைகடலையும், மருதத் தினையும் பலவாறு கூறி வருந்தினார்.

திருத்துறையூர்ப் பெருமானிடம் அவ நெறியிற் செல்லாமல் தடுத்து ஆண்ட அடி யேற்குத் தவநெறி தந்தருள்' என்று வேண்டிப் பெற்றவர்; காதல் மீக்கூர ஆரூர்ப்பிரானிடம் பரவையைத் தந்தருள் என்று வேண்டிமுன்னே பெற்ற அருளுக்கும் பின்னே வேண்டும் வேண்டுதல், முரண்பட்டதுடன் அல்லாமல் இறைவனுடைய திருவடிகளையே சிந்தித்துக் கொண்டிருக்க வேண்டிய நெஞ்சகத்தில் பரவை யைப் பற்றிய எண்ணம் கொண்டு, அதற்கு வருந்தி 'இறைவன் திருவருள் எவ்வழிச் சென்றது' என்று ஏங்குகின்றார். இவை சுந்தர ரின் துரிசுகள் ஆகும்.

ஆரூர்ப்பிரானும் அடியவர்கள் கனவில் தோன்றி சுந்தரருக்கும் பரவைக்கும் திருமணம் செய்யும்படி கூறியும், சுந்தரரிடமும் 'பரவை

யைத் தந்தோம், இதனைஅடியவர்கள் அறியும் படிகூறிஉள்ளோம்' என்று அறிவித்தும்; அன்னம் போலும் நடையினையுடைய பரவையிடமும் 'உனக்கு அழகு ஆரூரனைத் திருமணம் செய்து கொள்வது' என்று கூறியும்; அவர்கள் இருவருக்கும் திருமணம் நடைபெற அருள் பாலித்தார்.

பின்னாட்களில் திருவொற்றியூரினில் சுந்தரர் இருக்கும் பொழுது, திருவாரூர் தியாகேசர் வசந்தவிழா நினைவுக்கு வர ஆரூர்ப் பிரானை நினைந்து பாடுகின்றார்;

''ஏழிசையாய் இசைப்பயனாய் இன்னமுதாய்
என்னுடைய
தோழனுமாய் யான்செய்யும் துரிசுகளுக்கு
உடனாகி
மாழை ஒண்கண் பரவையைத் தந்து
ஆண்டானை மதியில்லா
ஏழையேன் பிரிந்திருக்கேன் என்ஆரூர்
இறைவனையே''

'யான் செய்யும் துரிசுகள்' என்பது திருத்துறையூரினில் வேண்டிப் பெற்ற தவநெறிக்குப் புறம்பாக திருவாரூரில் பரவையை வேண்டியதுவும், இறைவன் திருவடிகளையே பதித்து இருக்கும் நெஞ்சில் பரவையைப் பற்றிய சிந்தனையை வைத்துக் காதல் மீக்கூர வேதனைப் பட்டதும் ஆகும். சுந்தரர் பரவையை வேண்டியதனை துரிசு என்று கருதியதனால் 'உடனாகி' என்ற சொல்லைப் பயன்படுத்துகின்றார். பரவையை வேண்டியது குற்றமாக இருந்தாலும்; அதற்கு உடன்பட்டு மான் போலும் கண்களை உடைய பரவையைத் தந்து ஆட்கொண்ட ஆரூர்ப்பிரானை மறக்கலும் ஆமோ! என்று வருந்துகின்றார்.

சுந்தரர் பல தலங்களையும் வழிபட்டு திருமுதுகுன்றம் அடைந்து, கோயில் கோபுரத்தைத் தரையில் வீழ்ந்து வணங்கி, திருச்சுற்றினை வலமாக வந்து, இறைவனை வீழ்ந்து வணங்கி, பொன் வேண்டும் என்கின்ற குறிப்புடன் பாட, இறைவன் பன்னிரண்டாயிரம் பொன் கொடுக்கவும், மகிழ்ச்சியுடன் வணங்கி அவர் அருகில் சென்று 'இப்பொன் எல்லாம் திருவாரூரில் உள்ளவர்கள் ஆச்சரியப்படும்படி அங்கே கிடைக்கச் செய்ய வேண்டும்' என்று வேண்டவும்; ''மணி முத்தா ஆற்றில் பொன் முழுவதையும் விட்டு திருவாரூர் குளத்தில் பெற்றுக்கொள்'' என்று ஓர் அசரீரி ஒலித்தது. பின்பு சுந்தரர் அப்பொன்னில் மச்சமாகச் சிறிதளவு வெட்டி எடுத்துக் கொண்டு, பன்னீராயிரம் பொன்னையும் மணிமுத்தாற்றின் தண்ணீரில் விட்டுப் புறப்படும்பொழுது 'அன்று என்னை வலிய ஆட்கொண்ட அருளினை இதிலே அறிந்து கொள்வேன்' என்று கூறித் தில்லை மூதூருக்கு வழிக் கொண்டார்.

ஆண்டவன் கொடுத்த பொன்னை ஆரூரில் அனைவரும் அதிசயிக்க வரவழைக்க வேண்டும்'' என்று வேண்டுகின்றார். இறைவனும் மணிமுத்தாற்றில் விட்டு விட்டுத் திருவாரூர்க் குளத்தில் எடுத்துக்கொள் என்கின்றார். சுந்தரர் அந்த அளவில் பொன் முழுவதையும் ஆற்றில் விட்டிருக்க வேண்டும். அதனை எடுத்துச் சிறிது மச்சம் வெட்டிக் கொண்டு 'ஆட்கொண்ட அருளினை இதிலே அறிவேன்' என்கின்றார். ஆண்டவனின் அருளைச் சோதிக்க எண்ணுகின்றார்.

இறைவனால் தடுத்தாட் கொள்ளவும், திருவடி தீட்சை செய்யவும்; தம்மையே தோழனாகத் தரவும் பெற்ற சுந்தரர்,. பொன்னில் மச்சம் வெட்டிக்கொண்டு, அருளின் தன்மையை இதிலே அறிவேன் என்று எண்ணியது அவரின் துரிசு ஆகும்.

திருமுதுகுன்றூர்ப் பிரானார் கொடுத்த பொன்னை மணிமுத்தாற்றில் விட்டதனைத் திருவாரூர் பூங்கோயில் குளத்தில் எடுத்து வருவோம்' என்று பரவையாரை உடன் அழைத்து கொண்டு சென்று சுந்தரர் குளத்தில் இறங்கித் துழாவும் பொழுது பொன் உடனே கிடைக்கச் செய்யாமல், காலம் தாழ்த்திக் கிடைக்கச் செய்தமைக்கும், மாற்றுக் குறைவாக இருந்தமைக்கும், புராண ஆசிரியர் தெய்வச் சேக்கிழார், இறைவன் சுந்தரரின் பாடலை விரும்பிக் காலம் தாழ்த்தினார் என்று கூறினாலும், மச்சம் வெட்டிக் கொண்டு அருளின் தன்மையை அறிவேன் என்று கூறியதுதான் காரணமோ என்று எம்போலியருக்கு எண்ணத் தோன்றுகின்றது.

சுந்தரர் அடியவர்களுடன் அளவிறந்த பல பதிகளையும் தொழுது, திருநள்ளாறு அடைந்து, அடியார்கள் எதிர் கொள்ள விண்ணளாவிய கோபுரத்தினை வணங்கி, தலையின் மேல் கைகளைக் குவித்துக்கொண்டு திருக்கோயினுள் புகுந்து வலம் வந்து நிறைந்த பேரன்பினால் நள்ளாறனார் திருவடியின் கீழ் தரையில் விழ்ந்து வணங்கிப் புகழ்ந்து தொழுகின்றார்;

''அங்கணரைப் பணிந்து ஏத்தி அருளினால்
தொழுது போய்''

நள்ளாறனார் முன்பாடிய பதிகத்தில் எட்டாவது பாடலாகப் பாடுகின்றார்.

''மாதினுக்கு உடம்பு இடம் கொடுத்தானை
மணியினைப் பணிவார் வினைகெடுக்கும்
வேதனை வேத வேள்வியர் வணங்கும்
விமலனை அடியேற்கு எளிவந்த
தூதனைத் தன்னைத் தோழமை அருளித்
தொண்டனேன் செய்த துரிசுகள்
பொறுக்கும்
நாதனை நள்ளாறனை அமுதை
நாயினேன் மறந்து என்நினைக் கேனே''

திருவாரூரில் பரவையாரைக் கண்ணுற்று மையல் கொண்டு, பிரானாரிடம் பரவையைத் தர வேண்டியதனையும் அதற்காகப் பிரானார் அடியவர்களின் கனவில் தோன்றி, நம்பி

ஆரூரனுக்கும்; பரவைக்கும் திருமணம் நடத்தி வைக்கும்படி கூறியதனையும், தன்னிடம் பரவையைத் தந்தோம் என்றும்; இதனை அடியவர்கள் அறியும்படி கூறியுள்ளோம் என்றும் கூறியதனையும்; பரவையாரிடமும் சுந்தரரை மணம் செய்வது அழகு என்று கூறியதனையும் நினைவு கூர்ந்து; தன் பொருட்டு தூதுவனாகச் செயற்பட்டதனை எண்ணி, 'அடியேற்கு எளி வந்த தூதனை' என்று பாடுகின்றார்.

பொதுவாக, தூதனை என்றசொல்லுக்கும் சுந்தரருக்காகப் பரவையாரைச்சமாதானப்படுத்த ஆரூர்ப்பிரான் நள்ளிரவில் திருவாரூர் வீதியில் இருமுறை நடந்ததனைத் தூது என்று நினைக்கின்றார்கள்.

புராணப்படி இந்த நள்ளாற்றுப் பதிகம் சங்கிலியாரைத் திருமணம் செய்து கொள்வதற்கு முன்பு பாடியதாகும்.

தூது என்றவுடன் பரவையாரின் ஊடலை தணிவிக்கச் சென்றதுதான் என்கின்ற கருத்தில் இந்தப் பதிகம் திருவொற்றியூரில் சங்கிலியாரை மணம் செய்து கொண்ட பின்பு பாடியதாகும் என்றும் சிலர் கருதுகின்றார்கள்.

திருவொற்றியூர் திருமணத்திற்குப் பின்பு அங்கிருந்து திருவாரூர் செல்லும் வழியிலோ அல்லது சேரமான் பெருமாள் நாயனாருடன் கொடுங்கோளூர் செல்லும் பொழுதோ அல்லது அங்கிருந்து திருவாரூர் திரும்பும் பொழுதோ அல்லது திரும்பவும் திருவாரூரிலிருந்து திருவஞ்சைக்களம் செல்லும் பொழுதோ, திருநள்ளாறு சென்று வழிபட்டுப் பதிகம் பாடியதாகத் தெய்வச் சேக்கிழார் கூறும் புராணத்தில் காணப்படவில்லை.

ஒரு ஆணும் பெண்ணும் விரும்பியபடி திருமணம் செய்து கொள்ள, இடையில் ஒருவர் தலைப்பட்டு இருவரிடமும் ஒருவர் கருத்தை மற்றவருக்கு அறிவித்துப் பேசி அவர்களின் திருமணத்தை முன்னின்று நடத்தி வைக்கும் செயலும் தூது ஆகும்.

நளனுக்கும் தமயந்திக்கும் இடையில் ஒருவரைப்பற்றி மற்றவர் அறியச் செய்து அவர்களின் திருமணம் நடைபெற அன்னப் பறவை உதவியதுவும் தூதுதான். அதேபோல் ஆரூர்ப்பிரான் சுந்தரருக்கும் பரவையாருக்கும் திருமணம் நடத்தி வைக்க அடியவர்களுக்கு அறிவுறுத்தியதுவும், சுந்தரரிடம் பரவையைத் தந்தோம் என்று கூறியதுவும்; பரவையாரிடம் சுந்தரரைத் திருமணம் செய்து கொள்வது அழகு என்று கூறியதுவும் தூதுதான்.

அப்படியென்றால் சுந்தரருக்காக நள்ளிரவில் ஆரூர்ப்பிரான் திருவாரூர் வீதியில் இருமுறை நடந்து சென்றது தூது இல்லையா! என்ற கேள்வி எழும்? அதுவும் தூதுதான். துரிசு அல்ல.

ஆரூர்ப்பிரானை இரண்டாவது முறையாகப் பரவையாரிடம் அனுப்பி விட்டுச் சுந்தரர், 'என் தலைவரை அறிவில்லாமல் பெண்ணின் ஊடலைத் தணிவிக்கச் செல்லும்படி வேண்டினேனே' என்று புலம்புகின்றார்.

''தூதரைப் போகவிட்டு வரவு பார்த்து இருந்த
தொண்டர்
நாதரை அறிவிலாதே நன்னுதல் புலவி நீக்கப்
போதரத் தொழுதேன் என்று புலம்புவார்.''

பரவையாரிடம் பிரானை அனுப்பியதற்கு வருந்துகின்றார்; குற்றமாகக் கருதவில்லை.

ஏயர்கோன் கலிக்காமருக்கும் மற்றும் உள்ள எல்லோருக்கும் ஆரூர்ப் பிரானைப் பரவையாரிடம் அனுப்பியது குற்றமாகத் தெரியும்; சுந்தரரைப் பொருத்த மட்டில் அது குற்றமல்ல. ஆரூர்ப் பிரான் எல்லோருக்கும் இறைவன்; சுந்தரருக்குத் தோழன். பிரானும் பரவையாரிடம் ''உரிமையுடன் நாவலூரன் ஏவத் திரும்பவும் உன்பால் வந்தோம்'' என்று கூறுகின்றார்.

''அரிஅயற்கு அரியார் தாமும் ஆயிழை யாரை
நோக்கி
உரிமையால் ஊரன் ஏவ மீளவும் உன்பால்
வந்தோம்''

தோழமை உரிமையுடன் சுந்தரர் ஏவவும் பிரானும் தோழனுக்காகத் தூது சென்றார் என்பது தெளிவாகின்றது.

தமிழின் முதல் நூலாகிய தொல்காப்பியம் கற்பியலில் தலைவன் தலைவியரிடையே ஊடலைத் தணிவிக்க வாயில்களாகப் பன்னிருவரைக் கூறுகின்றது.

''தோழி தாயே பார்ப்பான் பாங்கன்

பாணன் பாட்டி இளையர் விருந்தினர்

கூத்தர் விறலியர் அறிவர் கண்டோர்

யாத்த சிறப்பின் வாயில்கள் என்ப''

தலைவியின் ஊடலைத் தணிவிக்கத் தலைவன் தன் தோழனை (பாங்கன்) அனுப்புவது இலக்கியத்தில் அங்கீகரிக்கப்பட்டது ஆகும்.

உலகியல் வாழ்க்கையில் ஒரு ஆணுக்கும் பெண்ணுக்கும் ஒருவர் முன்னின்று திருமணம் நடத்தி வைத்த பின்பு, அவர்களின் இல்லற வாழ்க்கையில் ஏதாவது மனத்தாங்கல் அவர்களிடையே ஏற்பட்டால், அந்த ஆணோ அல்லது பெண்ணோ தங்களின் திருமணத்தை முன்னின்று நடத்தி வைத்தவரிடம், தங்களிடையே ஏற்பட்டுள்ள மனத்தாங்கலைத் தீர்த்து வைக்க வேண்டிக் கொள்வது நடைமுறையில் உள்ள பழக்கம்.



சுந்தரரின் வேண்டுதலுக்கு இணங்க, அவருக்கு ஆரூர்ப்பிரான் பரவையாரைத் திருமணம் செய்து வைக்கத் தக்க ஏற்பாடுகள் செய்தார். தன் திருமணத்தை நிறைவேற்றித் தந்த ஆரூர்ப் பிரானிடம் பரவையார் ஊடல் கொண்ட பொழுது அமைதிப்படுத்த வேண்டுகின்றார்.

''உடுக்கை இழந்தவன் கைபோல் ஆங்கே

இடுக்கண் களைவதாம் நட்பு''

என்று கூறும் திருக்குறளுக்கு ஒப்ப தம்மையே தோழனாகத் தந்த சுந்தரரின் துன்பத்தினைத் தீர்க்கப் பரவையாரிடம் ஆரூர்ப்பிரான் இருமுறை தூது செல்கின்றார்.

ஆகவே, சுந்தரரைப் பொருத்த மட்டில் ஆரூர்ப்பிரானைப் பரவையாரிடம் தூது அனுப்பியது தூரிசு அல்ல.

திருவொற்றியூரில் சங்கிலியாரைப் பார்த்தவுடன் சுந்தரர் தன் மன உறுதியைக் காக்க முடியாமல் மனம் சங்கிலியாரிடம் செல்ல, மன்மதன் மலர்க்கணைகளால் துன்புறுத்தத் தாங்க முடியாமல் ஒற்றியூர்ப் பிரானாரிடம் சந்திரனைப் போன்றமுகமுடைய சங்கிலியைத் தந்து தன் வருத்தத்தினைத் தீர்க்க வேண்டுகின்றார்.

''திங்கள் வதனம் சங்கிலியைத் தந்துஎன்
வருத்தம் தீரும் என.''

தேவர்களும், உலகமும் உய்யும்பொருட்டு கடலில் தோன்றிய ஆலகால விடத்தை உட்கொண்டு கண்டத்தில் நிறுத்திய சிவபெருமான் சுந்தரரிடம் வந்து, ''தேவர் உலகத்தில் ஒருவராலும் அடைய முடியாத தவம்மிக்க சங்கிலியை உனக்குத் தருகின்றோம்; கவலையை விடு'' என்று கூறி, சங்கிலியார் கனவில்காட்சி கொடுத்து, 'தவமுடைய சங்கிலி கேட்பாயாக! எம்மிடம் மிகுந்த அன்புடையவனும், மேரு மலையைக் காட்டிலும் உயர்ந்த தவத்தை உடையவனும், வெண்ணெய் நல்லூரில் எல்லோரும் அறியும்படி எம்மால் ஆட்கொள்ளப் பெற்றவனும் ஆகிய நம்பிஆரூரன் உன்னை எம்மிடம் வேண்டினான்; நீ அவனை மணம் செய்து அணைவாய்'' என்று கூறினார். சங்கிலியார், ''எம்பிரானே! தாங்கள் யாருக்கு என்னை அருளிச் செய்கின்றீர்களோ, அவருக்கு நான் உரியவள். ஆனாலும் தங்களிடம் கூற வேண்டியது ஒன்று உள்ளது; அவர் திருவாரூரில் மிக்க மகிழ்ச்சியுடன் வாழ்கிறவர்; தாங்கள் அதனைத் தெரிந்து அருள் செய்ய வேண்டும்'' என்று கூற; பிரானார் 'பெண்ணே! உன்னைப் பிரிந்து செல்லாதவாறு வாக்குறுதி கொடுப்பான்'' என்று அறிவித்துவிட்டு சுந்தரரிடம் எழுந்தருளி, 'நீ அவளைத் திருமணம் செய்து கொள்ள விரும்புவதனை அறிவித்தோம்; அதற்கு அவள் ஒரு குறை உள்ளது என்று கூறினாள். அது உன்னால் முடிக்க வேண்டியுள்ளது'' என்று கூறவும், சுந்தரர் 'அடியேன் நிறைவு செய்யும்படியான குறை என்ன!'' என்று கேட்கவும், பிரானார் 'நீ அவளைத் திருமணம் செய்வதற்கு அவளை விட்டுப் பிரியேன்' என்று ஒரு சபதம் இந்த இரவிலேயே செய்ய வேண்டும்'' என்றார், சுந்தரர், 'என்ன செய்தால் இது நடைபெறுமோ அதனைச் செய்கிறேன,' தாங்கள் அருள் செய்ய வேண்டும்'' என்றார்.

'சுந்தரர் மனத்தினுள்' என் தலைவராகிய இறைவனை அவர் வீற்றிருக்கும் மற்றதலங்

களையும் திருக்கோலங்களையும் சென்று வழி படக் கூடிய எமக்கு இந்த உறுதிமொழி விலக் கப்படக் கூடியது ஆகும்'' என்று எண்ணிப் பெருமானிடம் 'சங்கிலியைப் பிரியாமல் இருப் பதற்குச் சூள் உரைக்க அவளுடன் வரும் பொழுது தேவரீர் திருக்கோயிலில் வீற்றிருக் கும் இடத்தினை — மூலத்தானம் — விட்டு மகிழின் கீழ் இருக்க வேண்டும் என்றார். தேவ தேவனும் அதற்கு உட்படுபவராக 'நம்பி! நீ கூறியபடி நாம் இருந்து கொள்வோம்'' என்றார்.

ஆண்டவன் சுந்தரரிடம் திருவிளையாடல் செய்ய விரும்பியோ அல்லது சங்கிலியாரின் வழித்தொண்டின் பெருமையினாலோ அந்த இரவில் மீண்டும் சங்கிலியார் கனவில்தோன்றி 'பெண்ணே! ஆரூரன் நம் முன்பு சூள் உரைக்க வருவான்; அதற்கு ஒத்துக் கொள்ளாமல் மகிழ மரத்தின் கீழ் உறுதிமொழி கூறும்படி கேள்'' என்றும் கூறி விட்டார். சங்கிலியார் துயில் கொண்டு இருந்த தன் தோழியரை எழுப்பித் தாம் கண்ட கனவின் விவரங்களைக் கூறவும் அவர்கள் ஆச்சரியமும் பயமும் கொண்டு அவரை வணங்கினார்கள்.

திருப்பள்ளியெழுச்சி வழிபாட்டிற்கு மலர் தொடுக்கத் தோழியருடன் சங்கிலியார் திருக் கோயிலுக்குச் சென்றார். 'சூள் உரைப்பதற்கு இதுதான் தக்க தருணம் என்று எண்ணிய சுந்தரர் சங்கிலியார் அருகில் சென்று 'பிரா னார் கூறியபடி நான் உம்மைப் பிரியாமல் இருக்கப் பொருத்தமான முறையில் சூள் உரைக்கின்றேன்; எம்பெருமான் திருமுன்பு வாருங்கள்' என்றார். சங்கிலியார் ஒன்றும் பேசாமல் ஓரமாக ஒதுங்கி நிற்க; தோழியர் 'இதற்காகச் சுவாமி திருமுன்பு சூள் உரைக்க வேண்டாம்; மகிழ மரத்தின் கீழ் உரைத்தால் போதும்' என்றனர். சுந்தரர் அதனைக்கேட்டு மனம் மருண்டார். அவர்கள் கூறியபடி செய்யாவிடில் இகழ்ச்சி ஆகும் என்று எண்ணி, மகிழ மரத்தினை மும்முறை வலம் வந்து சூள் உரைத்தார்.

திருவொற்றியூர்ப் பிரான் அடியார்களின் கனவில் தோன்றி, சுந்தரருக்கும் சங்கிலியா ருக்கும் திருமணம் நிகழ்விக்கப் பணித்தபடி அவர்கள் இருவருக்கும் சிறப்பாகத் திரு மணத்தை அடியார்கள் நிறைவேற்றினார்கள்.

சிவபெருமான் எழுந்தருளியுள்ள தலங்கள் தோறும் சென்று அவரின் திருக்கோலங்களைக் கண்ணுற்று வழிபடும் தன்மையுடைய தனக்குச் சங்கிலியாரை விட்டுப் பிரியேன் என்று சபதம் செய்வது இயலாதது என்று எண்ணிய சுந்தரர் தான் சத்தியம் செய்யும் பொழுது மூலத்தானத் தில் இருக்க வேண்டாம் என்றும், மகிழின் கீழ் இருந்து கொள்ளும்படியும் ஒற்றியூர்ப் பிரானை வேண்டியது, பொய்ச் சத்தியம் செய் வதற்கு இறைவனை உடந்தை ஆக்கிய செய லாகும். இதுவும் சுந்தரரின் துரிசு ஆகும்.

பிரானார் சங்கிலியாரிடம் 'மகிழின் கீழ் சூளுரை பெற்றுக் கொள்' என்று கூறியது, தம் தோழன் பொய்யனாக ஆகி விடக் கூடாது என்று திருவுள்ளம் கொண்டார் போலும்!

சூளும் உரைக்கப்பட்டது; திருமணமும் நிறைவேறியது. பின்பு சுந்தரர் ஒற்றியூர் எல்லையைக் கடந்தவுடன் கண்களின் பார்வை மறைந்தது. சூள் உரைத்து விட்டு, அதற்கு முரணாக நடந்தது தம் தோழனே என்றாலும். தண்டனையாகச் சுந்தரரின் பார்வையை மறைத்துத் தாம் நீதியானவன்' என்பதனை இறைவன் நிலைநாட்டி விட்டார்;

உலகியலில் மக்கள் 'பொய்ச் சத்தியம் செய்யாதே; கண் குருடாகி விடும்' என்று கூறுவது, சுந்தரரின் வாழ்க்கைக்குப் பிறகு ஏற்பட்ட அறிவுரை போலும்!

பின்னாட்களில் சுந்தரர் திருநாகைக் காரோணம் சென்று இறைவனை வழிபட்டு, தனக்கு ஒளியுடைய முத்துமாலை, வெண்ணிறப் பட்டு, பூ, கத்தூரி, மணம் கமழும் சந்தனம் முதலியன வேண்டிப் பதிகம் பாடியபொழுது திருக்கடைக் காப்பில் 'பரவையார், சங்கிலி யார் மற்றும் தனக்கும் பற்றுக்கோடான பெரு மானே! தங்களையன்றி யாரை நான் உடைய னாவேன்' என்று தான் பரவையாரையும் சங்கிலியாரையும் திருமணம் செய்து கொள்ள அருளியதனை நினைவு கொள்கிறார்.

''பண் மயத்த மொழிப்பரவை சங்கிலிக்கும்
எனக்கும்

பற்றாய பெருமானே! மற்றாரை உடையேன்''

கைலைக் கடவுளின் கட்டளைப்படி, திரு வஞ்சைக் களத்திற்கு வந்த வெள்ளை யானை யின் மீது அமர்ந்து சுந்தரர் கைலை செல்லும் பொழுது பாடிய திருநொடித்தான்மலைப் பதி கத்தில் மூன்றாவது பாடலாக;

'மந்திரம் ஒன்றறியேன் மனைவாழ்க்கை
மகிழ்ந்து அடியேன்

சுந்தர வேடங்களால் துரிசே செயும்
தொண்டன் எனை

அந்தரமால் விசும்பில் அழகு ஆனை அருள்
புரிந்த

துந்தரமோ நெஞ்சமே நொடித்தான் மலை
உத்தமனே''

என்று பாடி, பரவையாருடனும் சங்கிலியாருட னும் தான் வாழ்ந்த இல்லற வாழ்க்கையையும் அழகுக் கோலம் புனைந்து தான் செய்த (மேற் காட்டிய) துரிசுகளையும் நினைந்து, தொண்ட னாகிய தனக்கு கைலைப் பிரானார் வெள்ளை யானையை அனுப்பியது என்ன தவத்ததோ? என்று தம் நெஞ்சினைத் தேற்றுகின்றார்.

— — — —



# காசிபநாதசுவாமி திருக்கோயில் வரலாறு!

டி. எல். சீதாராமன்
அம்பாசமுத்திரம்.

பொதிகை மலைச்சாரலில் தண்பொருனை நதிக்கரையில் மரகதப் பச்சையில் நாலாப் பக்கமும் பாய் விரித்தார் போல் விளங்கும் கழனிகளின் நடுவே தஞ்சமென்போர்களைக் காக்கும் அம்பை மரகதவல்லியின் கருணா சமுத்திரத்தில் ஒரு துளி கிடைத்து சம்சார சமுத்திரத்தில் தத்தளித்துக் கொண்டிருக்கும் மாந்தர்கள் அனைவரும் வீடுபேற்றைஅடைந்து கொண்டிருக்கின்றோம். இவ்வாறு எழில்மிகு கோலத்தில் எழுந்தருளியிருக்கும் ஸ்ரீமரகத வல்லியம்மனையும் ஸ்ரீகாசிபநாதசுவாமியையும் பற்றிய விவரங்கள் சிலவற்றை இங்கு விவ ரிக்கின்றேன்.

**ஊர் பெயர் வரலாறு:**

அம்பாசமுத்திரத்திற்கு கோகிலபுரி, வேள மாநகரம், இளங்கோக்குடி போன்ற பெயர்கள் முன் காலத்தில் விளங்கின. இவ்வூரினை அடுத்து ரவணசமுத்திரம், ரங்கசமுத்திரம், கோபாலசமுத்திரம் என்ற ஊர்களின் பெயர்கள் வழங்குவது கொண்டு 'அம்பாள் சமுத்திரம்' என்பது அம்பாசமுத்திரம் என மருவியது எனலாம். இவ்வூர் வரலாற்றை சிவ புராணத்துத் தாமிரபரணி மகாத்மியம் 21-ம் அத்தியாயம் முதல் 31 வரை கூறப்படுகின்றது. இது வியாச முனிவர் சூதமுனிவருக்கு எடுத்துக் கூறியதாகும்.

இவ்வூர்க் காசிபநாதப் பெருமான் காசி பரது யாகாக்கினியின் கண்முளைத்துக் காசிப லிங்கம் கோகிலேச்சுரர், வேழபுரீசுவரர், திருப்போற்றீச்சரர், அம்பைநாயகர், மணி லிங்கமூர்த்தி, எரித்தாட் கொண்டார் என்ற திருப்பெயர்களுடன் அடியார்க்கு அருட் பாலித்து வருகின்றார். அதிதி, காசிபர், சூர்ய குலத்தரசர் இருவர். அந்தணர் பிரமோத னன் சிவசன்மா இவர்களும், ஒரு குயிலும் சாபம் நீங்கி இன்பம் பெற்ற திருத்தலமாகும்.

இத்தலத்தின் வழியே செல்லும் தாமிரபரணி நதியில் அறுவகைத் தீர்த்த கட்டங்கள் உள் ளன. அவை தேவி தீர்த்தம், சாலா தீர்த்தம், தீப தீர்த்தம், காசிபதீர்த்தம், புழுதிமாறித் தீர்த்தம், கோகில தீர்த்தம் என்பவைகளா கும். இவ்வூரின் தென் மேற்கே முக்குண்ட தீர்த்தம் என்ற தீர்த்த கட்டமும் உள்ளது.

**திருவிழா நோக்கம்:**

தாமிரபரணியை மாலையாக அணிந்து திருக்கயிலாயத்திலிருந்து இறைவன் பார்வதி யைத் திருக்கல்யாணம் செய்ய முற்பட்ட காலை தேவர்கள், முனிவர்கள் அனைவரும் அதனைக் காண வடபால் ஒன்று சேர, அதன் காரணமாய் தென்பால் உயர்ந்தது. இதனை அறிந்த பெருமான் உலகைச் சமன் ஆக்கக் கருதி அகத்தியரை தென் பால் செல்ல பணித்து குறுமுனியின் கவலையை தீர்க்குமுகமாக வசு மனன் என்பவரால், பங்குனி மாதம்தோறும் ஆகம முறைப்படி நடக்கும் எட்டாம் திரு நாளில் சிவபெருமான் தன் திருமண கோலத் தில் அகஸ்தியருக்கு காட்சி கொடுத்து அருள் பாலித்து வருகிறார். அகத்திய மாமுனி, தனது மாலையில்இலங்கிய தண்பொருநையை, பொதிகை மலையிலிருந்து பாயச் செய்து பாண்டிய நாட்டின் வளத்தை மேன் மேலும் சிறக்கச் செய்திருக்கின்றார். தண்பொருநை நதிக்கரையில் உள்ள தீர்த்தக் கட்டங்கள் பற்றிய விவரங்கள் வருமாறு:

**தேவி தீர்த்தம்:**

வைசயந்தன், சயந்தன் என்ற அரசர் இருவர்கள் ஒரு துன் மந்திரவாதியால் நாடு இழந்து, தம் மனைவியர் ஆசான், மந்திரவாதி ஆகியோர்களுடன் காட்டில் வாழும் நாளில் ஒரு வேடராஜன் இன்வறுவரையும் வெட்டி வீழ்த்தினான். இவ்வறுவரையும் இமைய

தருமன் கண்டு மந்திரவாதியை கழுகாகவும், ஆசானை அந்தணராகவும் அரசர் இருவரையும் அவர் தம் மனைவியர்களையும் புறாக்களாகவும் மாற்றினான். ஒரு நாள் பொருநை நதியில் ஒரு சேர மூழ்கினமையினால் அத்தேவியின் அருளால் அவர்கள் நற்கதி பெற்றனர்.

**சாலா தீர்த்தம்:**

வசுமனன் என்ற அரசன் திக்விஜயம் செய்த காலத்து சிவாலயங்கள் அழியவே, அப்பாவத்தைப் பொருநை நதியில் நீராடி போக்கினான். இவ்வாறு தனக்கு உதவி புரிந்த பொருநையைப் பழித்த அரசன், பின் கங்கைக்கரையில் யாகம் செய்ய, அது பலவாறு தடைப்பட்டது. தான் தண்பொருநையைப் பழித்ததால் அவ்வாறு ஏற்பட்டது கண்டு, பொருநைக்கு வந்து வழிப்பட்டு நற்பேறு அடைந்தான்.

**தீப தீர்த்தம்:**

பிரமோதனன் என்ற வயோதிக அந்தணன் பொதிகை மலையில் அகத்தியரை வழிபட்டு காசிக்கு செல்லும் விருப்பத்தினை அவரிடம் தெரிவிக்க, அகத்தியர் அருளால் ஒரு விளக்கினைப் பெற்று, பொருநையில் மூழ்கி காசி தீர்த்தக் கட்டத்தில் வாலிபனாய் எழுந்து அங்கு காசி விசுவநாதரைத் தரிசித்து, பின் அக்காசி தீர்த்தக் கட்டத்தில் மூழ்கி மீண்டும் பொருநை நதியில் விளக்குடன் பெரும் பயனடைந்தார்.

**காசிப தீர்த்தம்:**

காசிப முனிவரின் மனைவிகள் அதிதி, திதி ஆவார்கள், அதிதியின் மக்கள்கள் தேவர்கள் திதியின் மாந்தர்கள் அசுரர்கள். தேவாசுர யுத்தத்தில் தேவர்கள் வெற்றிபெற அதிதி பொருநை நாயகியினை நினைத்து தவம் செய்ய, அதனை அழிக்க அசுரர்கள் முயல, பொருநை நாயகியால், அதிதியைச் சுற்றி அக்னிக் கோட்டை அரண் ஏற்பட்டது. அசுரர்கள் அஞ்சி ஓடினார்கள். அதிதியின் தவத்தாலும் பொருநை நாயகியின் அருளாலும் தேவர்கள் வெற்றி பெற்றார்கள்.

**புழுமாறி தீர்த்தம்:**

அரசன் ஒருவன் தன் வினைப்பயனால் புழு சொரியும் உடம்புடையவனாய் பிறந்து, இப்பொருநை நதியின் பெருமை அறிந்து அதில் மூழ்கி எழுந்து பொன்னுடம்பு பெற்றான்.

**கோகில தீர்த்தம்:**

சித்திரன் என்ற கந்தர்வன் நாரதர் சாபத்தால் குயிலாகப் பிறந்து, பொருநை நதியில் நீராடி முத்தியடைந்தான்.

**முக்குண்ட தீர்த்தம்:**

அதிவீரன் என்ற அரசன் சிவனடியாருக்கு அடியவனாக விரும்பி, காசிபநாதரின் முதலடியாராகிய ஸ்ரீபுருபோத்திரப் பெருமானை வழிபட்டு, அப்பெருமானால் ஆக்கப் பெற்ற முக்குண்ட தீர்த்தத்தில்நீராடி முத்தியடைந்தான்.

**கோவில் வரலாறு:**

அம்பை மாநகரில் தண்பொருநை நதிக் கரையில் அமைந்த ஸ்ரீமரகதாம்பிகை கோவிலில் எழுந்தருளிய எரித்தாட் கொண்ட வரலாறு யாதெனில் பிரமோதனன் என்ற வயோதிகன் தான் சேர்த்த பொற்காசுகளை ஒரு தண்டத்தில் அடைத்து, காசிபநாதர் ஆலய அர்ச்சகரிடம் அடைக்கலமாக வைத்துச் சென்று, அகத்தியர் அருளால் பிரமோதனன் நரை திரை நீங்கி, நீண்ட நாள் கழித்து வந்து, அர்ச்சகரிடம் அடைக்கலமாகக் கொடுத்த பொருளைக் கேட்டார். தனது வறுமையின் காரணமாக, அடைக்கலப் பொருளை அபகரித்த அர்ச்சகர், 'யான் உன்னை கண்டதுமில்லை, உன் பொருளைப் பெறவுமில்லை' என்ற கூற சபையோர் அர்ச்சகரை 'சுவாமியைத் தொட்டு சத்தியம் செய்'' என ஆணையிட, அன்று இரவே, அர்ச்சகர், சுவாமியை ஒரு குடத்தில் ஆவாகனம் செய்து சுவாமியின் எதிர்ப்புறமுள்ள புளியமரத்தினடியில் வைத்துவிட்டார். இதனைக் கனவில் சுவாமி, பிரமோதனனுக்கு உணர்த்த, மறுநாள் காலை பிரமோதனன் அர்ச்சகரைப், புளியமரத்தைத் தொட்டு சத்தியம் செய்ய பணித்தார். அவ்வாறே சத்தியம் செய்ய முற்படும் வேளை, ஓர் நெருப்பு வடிவம் தோன்றி அர்ச்சகரை எரித்தது. அவ்வமயம் இறைவனை தேவர் முதற்கொண்டு அனைவரும் வழிபட்டனர். பின் பிரமோதனன் வேண்டுகோளால் இறைவன் எரிக்கப்பட்ட அர்ச்சகருக்கு வாழ்வளித்தார். இக்கதை வேறு விதமாகவும் கூறப்படுகிறது.

**கோவில் அமைப்பு:**

காசிபநாதர் திருக்கோயில் சுமார் 1000 ஆண்டுகளுக்கு முன்பே உள்ளது. இது ஒரு பெரிய கோவிலாகும். இது கிழ மேல் 440 அடியும், தென் வடல் 260 அடியும் ஆகும். இக்கோவிலுக்கு உட்பிரகாரம் உள்ளன. இத்தெய்வத்திற்கு காசிபநாதர், எரித்தாட் கொண்டவர் திருப்போற்றீசுரர் என்று பெயர்கள் வழங்கப் பெற்றமை இக்கோவில் கல்வெட்டுகளில் துலங்குகிறது. இக்கோவிலில் கர்ப்ப கிரகம், அர்த்த மண்டபம், மகாமண்டபம், மணி மண்டபம், சபாபதி மண்டபம், வசந்த மண்டபம், ஸ்ரீபலி மண்டபம் எனப் பல மண்டபங்கள் உள்ளன.

ஆற்றங்கரையில் இக்கோவிலின் ஸ்ரீபலி மண்டபம் என்ற உட்பிரகாரத்தில் நந்தி

தேவர், சூரியன், கரதேவர், அறுபத்து மூவர், சப்தமாதர்கள் சந்நிதிகளும் தட்சிணாமூர்த்தி, கன்னி வினாயகர், உற்சவர் அம்பிகை விநாயகர் உமாமகேசுவர், சிவகாமியம்பிகை சுப்பிரமணியர், வள்ளி தெய்வானை இவர்கள் சந்நிதிகளும், கரிய மாணிக்கப் பெருமாள், எரித்தாட் கொண்டார். சண்டிகேஸ்வரர் கோவில்களும், சபாபதி சிவகாமி சொக்கலிங்கர் சந்நிதிகளும், பைரவர் சந்திரன் சந்நிதிகளும் இருக்கின்றன. வெளிப்பிரகாரத்தில் ஸ்ரீவிசுவநாதர்-விசாலாட்சி தனிக் கோவில்களும், வினாயகர், அண்ணாமலையார் ஆறுமுக நயினார் சந்நிதிகளும், சொக்கலிங்கம்மீனாட்சி கோவில்களும், உற்சவ ஆறுமுக நயினார் சந்நிதியும், நவக்கிரகங்களும் உள்ளன. உத்சவ ஆறுமுக நயினார் சந்நிதிக்கும் நவக்கிரகங்களுக்கும் இடையே ஸ்ரீராமர் லெட்சுமணர், அனுமார் சிற்பங்களும் உள்ளன. சாஸ்தா சுவாமி பூர்ண புஷ்கலையுடன் இங்குக் கோவில் கொண்டிருக்கிறார். இக்கோவிலின் ஸ்தல விருஷம் நெல்லியாகும்.

இக்கோவில் நிர்வாகக் கட்டுப்பாட்டின் கீழ் இவ்வூரில் உள்ள திருமூலநாதசுவாமி திருக்கோயிலும், ஸ்ரீவீரமார்த்தாண்டேஸ்வரர் திருக்கோயிலும் இருந்து வருகிறது.

**கல்வெட்டுச் செய்திகள்:**

இக்கோவில் கர்ப்பக்கிரக வடக்குச்சுவரில் காணப்பெறும் கல்வெட்டு, கி.பி. 919-ஆம் ஆண்டைச் சேர்ந்தது. 'உதைய மார்த்தாண்ட வன்மன் மூத்த குமாரன் முள்ளி நாட்டுப் பிரதேசம் வேளாக்குறிச்சியில் காசிபதீர்த்தக்கரையிலுள்ள திருப்போற்றீச்சுரமுடைய நயினாருக்கும், எரிச்சாவுடைய நயினாருக்கும் கரிய மாணிக்க ஆழ்வாருக்கும் நாள்தோறும் விழா பூசைக்கு அமுதுபடி, நானாழியாக நடத்துவதற்கு நிலமும் பூந்தோப்பும் தானம் 'கொடுத்த செய்தி தெரிவிக்கிறது. இது தவிர, இக்கோவில் கர்ப்பக்கிரகத்தென்சுவரில் உள்ள தொரு கல்வெட்டு கி.பி. 1546-ஆம் ஆண்டைச் சேர்ந்தது. இதில் உதயமார்த்தாண்டவன்மன் மூத்த குமாரனே. ஸ்ரீஎரிச்சவுடையா நயினார் கோவில் திருமூலத் தானமுடைய நயினார் கோவில் ஊர்காட்டுத் திருக்கோட்டீச்சரமுடைய நயினார் கோவில் இவற்றிற்கு திருப்பாட்டு, திருமாலை, கங்கரன் திருவிலாஞ்சினை இவ்வகைக்காக நிலம் தானம் செய்ததாய்க் காணப்படுகிறது.

மற்றொரு கல்வெட்டு காசிபநாதசுவாமி கோவில் கர்ப்பகிரக வட பக்க சுவரில் காணப்படும். கி.பி. 924-ஆம் வருடத்தியது. இதில் மேற்படி காசிபநாதசுவாமி கோவில் மற்றும் கோவில்களில் தினசரி பூஜை நடத்துவதற்கான நிலம் தானம் செய்த செய்தி உள்ளது.

**அகத்தியர் கோவில் திருவிழா:**

இவ்வூரின் மேற்கே அமைந்திருக்கும் அகஸ்தியர் கோவில், செங்குந்தர்களால் நிர்வாகம் செய்யப்பட்டு வருகிறது. அகத்தியருக்கு வருடந்தோறும்பங்குனித்திருநாளில்மேற்படி கோவிலினுள் அமைந்த புளியடி அகத்தியர் சந்நிதியில் ஏழு வாழையிலையில் சப்த ரிசிகள் எனப்படும் ஏழு முனிவர்களுக்கு அமுது படைக்கும் காட்சி கண் கொள்ளாக் காட்சியாகும். அம்பை மாநகர் செங்குந்த இனமக்களும், மற்றும் எல்லா இன மக்களும் திருவிழா தொடங்கிய காலம் முதல் விரதம் பூண்டு, தெய்வ சிந்தனையையில் திளைத்து, விரத உணவு உண்டு வந்து, எட்டாம் திருநாளில் 'கும்பிடு நமஸ்காரம்' செய்வது கண்கொள்ளாக்காட்சியாகும். 8-ம் திருநாள் அன்று காலை பச்சைசாத்தியில் சுவாமி எழுந்தருளி, அதன் பின் பால்குடம் எடுப்பார்கள். பால்குடம் ஏந்திவரும் பக்தர்கள் சிங்காதானக் குறடில் (இங்குதான், பசியுடன் அகத்தியர் அமர்ந்து உணவு கேட்டார்) முதல் தீப ஆராதனை நிகழ்த்தி அதன்பின் திருக்கோவிலின் மூலவருக்கு பாலாபிஷேகம் நிகழ்த்துவார்கள். அதன் பின் மாலை அன்ன மண்டபத்தில் அகத்தியருக்கு திருக்கோவிலிலிருந்து அன்னம் சொரிதல் திருக்காட்சி நடைபெறும். அதன் பின் செங்குந்தர் இன மக்கள், அந்த அன்ன மண்டபத்தில் மேல்புற ஜன்னல் வழியாக தங்களது அன்னத்தினை அம்மண்டபத்தினுள் போடுவார்கள். அன்னம் சொரிதல் நிகழ்ச்சிக்கு பிறகு, அகத்தியர் திருக்கல்யாணக் காட்சி காணச் சென்று, இரவு திருக்கோவில் திரும்பியவுடன் அன்ன மண்டபத்தினை திறந்து தீப ஆராதனை நிகழ்த்துவார்கள். அப்பொழுது அம்மண்டபத்தில் சொரிந்த அன்னத்தினை அகத்தியர் அருந்தியதைக் காட்டும் விதத்தில் அந்த அன்னத்தின் மேல் அகத்தியர் திருப்பாதத் தடமும் பிரம்படித்தடமும் தெரியும். வருடா வருடம் நடைபெறும் இந்நிகழ்ச்சியினை எல்லாரும் காணலாம். அகத்தியர் அரும்பசிதீர்த்த அந்த அன்னத்திலிருந்து, ஏழுரிசி (சப்தரிசிகளுக்கு) உணவு படைக்கும் முகமாக, ஏழு சாமிகளுக்கு அன்னம் படைப்பார்கள். அதன் பின் அன்ன பிரசாதத்தினை பக்தர்களுக்கு வழங்குவார்கள். அந்த அன்னத்தினை உண்டால் தீராத வியாதிகளும் தீர்ந்துவிடும். சிங்கதானக் குறடில் அகத்தியர் சரித்திரத்தினைப் படிப்பார்கள்.

சிவபெருமான் உமையம்மையின் திருக்கல்யாண கோலம் காண்டும், குறுமுனியாம் அகத்தியரின் திருக்கோலத்தினைத் தரிசித்தும் பக்தர்கள் அனைவரும் நற்பேறு அடைய அந்த உமையொருபாகன் அருள்வாராக. ஸ்ரீகாசிப நாதர், மரகதவல்லி கோவில் குடமுழுக்கு விரைவில் நடக்க இருக்கிறது.

— — — —

# ஆஞ்சநேயரிடம் சனீஸ்வரன் நெருங்க முடியாத நிலை

**மு. திரவியம், சென்னை**

சனீஸ்வரன் என்றால் எல்லோருக்கும் பயம். சனீஸ்வரன் மிகவும் பயப்பட வேண்டியவர். சோதிடக் கணிப்புப்படி ஏழரை யாண்டு சனீஸ்வரன் பிடிக்கும் காலமும் அஷ்டமத்துச் சனிகாலமும் மிகவும் தொந்தரவான காலங்களாகும். ஆனால் அப்பேர்ப்பட்ட சனீஸ்வரனும் அணுகமுடியாத தெய்வங்களில் ஒருவர், விநாயகர். மற்றொருவர் ஆஞ்சநேயர். ஆஞ்சனேயரிடமும் வினாயகரிடமும் சனிபகவானே தணிந்த வரலாறு வருமாறு:

எல்லோரையும் பிடிப்பதைப் போல சனீஸ்வரன் வினாயகரையும் பிடிக்கச் சென்றார். 'வினாயகரின் சன்னதிக்கு எதிரில் ஆஞ்சநேயர் சனனதி இருந்தது. வினாயகரைப் பீடிக்கும் நோக்கத்தோடு வந்த சனீஸ்வரன் அதற்கான அனுமதியை அவரிடம் கேட்டார். வினாயகர் சனீஸ்வரரை தம் முதுகின் மீது 'நாளை' என்று எழுதச் சொன்னார். சொன்னபடியே அவரும் செய்தார். சனீஸ்வரன் வினாயகரைப் பார்த்து 'உம்மைப் பிடிக்கவரலாமா' என்று கேட்ட உடன் வினாயகர் தம் முதுகில் எழுதியுள்ளதைப் படிக்கச் சொன்னார். சனீஸ்வரன் அங்கு 'நாளை' என்று எழுதப்பட்டிருப்பதால் வினாயகரை அவரால் அன்று பிடிக்க முடியவில்லை. மறுநாள் போனார். அன்று 'நாளை' என்று எழுதப் பட்டிருந்ததைப் பார்த்தார். இப்படி ஒவ்வொரு நாளாகக் கழிந்தது.

சனீஸ்வரனுக்கு கோபம் வந்து விட்டது. உடனே வினாயகரைப் பார்த்து, ''நாளை நான் வருவதற்கில்லை. இன்றே உம்மைப் பிடிக்க வேண்டும்' என்றார்.

வினாயகரும் 'சரி, முதலில் ஆஞ்சநேயரை பிடித்து விட்டு பிறகு என்னிடம் வா'' என்றார். சனீஸ்வரன் ஆஞ்சநேயரைப் பிடிக்க அந்தணர் உருவில் அவர் அருகில் நின்றனர். சனீஸ்வரன் வந்த நோக்கத்தை ஞானத்தினால் உணர்ந்து ஆஞ்சநேயர் விஸ்வரூபம் எடுத்தார். அந்தணர் உருவத்தில் வந்த சனீஸ்வரரின்



குடுமியைப் பிடித்து மேலே தூக்கினார். பிறகு அவரது மூக்குக்கு அருகில் கொண்டு வந்து வேகமாக மூச்சுவிட, சனீஸ்வரன் பறந்து போய் வினாயகப் பெருமானின் காலில் விழுந்தார்.

உடனே ஆஞ்சநேயர் 'பிள்ளையாரைப் பீடிக்கப் போகிறாயா, என்னைப் பிடிக்கப் போகிறாயா'' என்று கேட்டார். சனீஸ்வர பகவான் பயந்து போய், ''இனி உங்கள் இருவரில் யாரையும் பிடிக்கப் போவதில்லை. உங்கள் பக்கமே நெருங்க மாட்டேன்'' எனச் சொல்லி ஓட ஆரம்பித்தார். ஆஞ்சநேயர் விடவில்லை. அவரை இழுத்துப் பிடித்து, 'இனிமேல் விநாயகரையும், என்னையும் வழிபடும் பக்தர்களுக்கு ஏழரை நாட்டுச் சனி காலமானாலும் சரி, அஷ்டமத்துச் சனி காலமானாலும் சரி, நீ தீங்கிழைக்கக்கூடாது' என்று எச்சரித்தார். அப்படியே சனிபகவான் 'சரி' என்று உறுதி கொடுத்தார். எனவேதான் ஏழரை நாட்டுச் சனிக்காலம் அஷ்டமத்துச் சனிக்காலம் அனுபவிப்பவர்கள் ஆஞ்சநேயரை வழிபட்டால், துன்பங்கள் தம்மை அணுகா என்கிற ஆழ்ந்த நம்பிக்கையுடன் ஆஞ்சநேயரை வழிபடுகிறார்கள்.

# அருள்மிகு கஞ்சமலை சித்தேஸ்வர சுவாமி திருக்கோயில் தலவரலாறு

எம். சுப்பிரமணியம், எம். ஏ.

## 1. சித்தர்களும், மரபுகளும்

பழம்பெரும் நாடு பாரத நாடு. பாரத நாட்டின் வடக்கிலும் தெற்கிலும் சித்தர்கள் பலர் வாழ்ந்தனர். அவர்களின் வாழ்வு பொது நல நோக்குடன் அமைந்தது. ஓடும், செம் பொன்னும் ஒன்றாகக் கருதும் புனிதர்கள், ஐம்புலன்களைக் காவலில் வைத்தவர்கள். துன்பங்களைக் கடந்தவர்கள். அவர்கள் அருள் உள்ளம் மற்றையோரும் துன்பங்கடந்து வாழ வேண்டும் என்று கருதியது. அதனால் நூல்கள் பல உதித்தன. அறிவியல்துறை, மருத்துவத்துறை எனப் பல துறைகளில் சித் தர்கள் நூல்கள் நாட்டில் விளங்கலாயின. சித் தர்கள் ஆன்மீகவாதிகள் எனக் காணுவது ஒரு முறை சித்தர்களை அறிவியல் மேதைகளாகக் காணுவது இன்னொரு முறை. இன்று உலகில் அறிவியல் மேதைகள் பலர் உண்டு. அவர் களில் ஆன்மீகவாதிகளைக் காணல் அரிது. ஆன்மீகவாதிகள் பலர் உண்டு. அவர்களில் அறிவியல் மேதைகளைக் காணல் அரிது. நம் நாட்டுச் சித்தர்கள் ஆன்மீகவாதிகளாய் விளங் கிய அறிவியல் மேதைகள். அவர்கள் அனை வரும் சிறந்த அருளாளர்கள்.

## 2. சித்தர்களின் குணநலன்கள்

அனைத்துயிர்களும் இன்புற்று வாழ வேண்டும் என்று சிந்தித்தவர்கள். இறை உணர்வில் முழுகி இருந்தவர்கள். உலக இயற் கையை—இயக்கங்களை நன்கு அறிந்தவர்கள். காலத்தை வென்றவர்கள். உடற்கூற்றினை நன்குணர்ந்தவர்கள். மருத்துவ வேதியியலில் கரைகண்டவர்கள். உலோகங்களின் அணுத் தன்மைகளை-அணுச்சேர்க்கைகளை மாற்றி ஒன்றை இன்னொன்றாக மாற்றும் வன்மை பெற்றவர்கள். உடம்பினை அழிவற்றதாக்கும் கல்ப மருந்துகளைக் கண்டவர்கள். இறைவன் அருளே அனைத்திற்கும் அடிப்படை என உணர்ந்தவர்கள். இவர்கள் தான் சித்தர்கள் எனப் போற்றப்பட்டனர். இத்தகைய சித்தர் களை எண்ணிக்கையில் பதினெண்மர் என்று குறிப்பிடுவது வழக்கம் பலரும் பல்வேறு வகையாகப் பதினெண் சித்தர்களைக் குறிப்பிடு கின்றனர்.

### பதினெண் சித்தர் பெயர் கூறும் பாடல்

நவையறக் கேட்ட நந்தி மாணவர்
ஆம் திருமூலர் அகத்தியர் சட்டை
நாதர் காலாங்கிநாதர் போகர்
ஓது கொங்கணர் உரை கருவூரர்
தேரையர் மச்சர் திகழ்புண்ணாக்கர்
கோருதன்வந்திரி கோரக்கர் யூகி
இடைக்காடர் ரோமர் இசைக்கும்புசுண்டிர்
முடையில் புலத்தியர்

—குருசாமி கோனார் வைத்திய அசராதி முன்னுரை 2 ஆம் பதிப்பு -1939.

சித்தர்கள் வாழ்ந்த இடங்களில் அமைந் துள்ள ஆலயங்கள் எல்லாம் மக்களால் பெரிதும் போற்றப்படுகின்றன. சக்தி மிகக் கொண்ட வையாய் விளங்குகின்றன. நந்தியெம்பிரான் வழிவந்த திருமூலரின் சீடரே காலங்கி சித்தர் இவர் கோயில் கொண்டுள்ள இடமே அருள்மிகு கஞ்சமலை சித்தேஸ்வர சுவாமி திருக்கோயில் ஆகும். மூர்த்தி, தலம், தீர்த்தம் என்னும் மூன்று வகையிலும் பெருமை பெற்று, விளங் கும் ஆலயம் இவ்வாலயம்.

நந்தியெம்பெருமான் வழிவந்த சித்தர்களில் திருமூலர் மிகச் சிறந்தவர். எண் வகைச் சித்திகளும் கைவரப் பெற்றனர். இவ் வெண்வகைச் சித்திகளையே அட்டமாசித்தி என்கின்றனர். சித்தி என்னும் சொல் அறிவை குறிக்கும். புறப்பொருளைப் பற்றியிருக்கும் போது அறிவு என்றும், இறைவனைப் பற்றி யிருக்கும்போது ஞானம் என்றும் ஆன்றோர் வழங்குகின்றனர்.

சித்தர்கள் தெளிந்த பண்பட்ட அறிவும், ஞானமும் கைவரப் பெற்றவர்கள். இவற்றால் அவர்கள் பல்வகை அற்புதங்களை நிகழ்த்தி இருக்கின்றனர்.

எண்வகை யோகத்தில் சிறந்தோர்க்குக் கிட்டுவது எண்வகை சித்தி. சித்திகள் கைவரப் பெற்றபின் இவற்றால் ஆன்மீகப் பயன் ஏதும் இல்லை எனக் கண்டு தன்னால் ஆவதொன் றில்லை-எல்லாம் அவன் அருள் என உணர்ந்து திடமான உள்ளத்துடன் இடைவிடாது பயன் கருதாது சித்தர்கள் உழைத்தனர்.

இத்தகைய சிறந்த சித்தர்களுள் முதன்மையானவரான திருமூலர்கஞ்சமலைக்கு வந்து இருந்தார் என்பது கஞ்சமலைத்தலத்திற்குப் பெருஞ் சிறப்பாகும்.

சைவரும் வைணவரும், முகமதியர்களும், கிறித்துவர்களும் இன்னும் பிற மதத்தினரும் வேறுபாடு இன்றி ஆலயம் வந்து கஞ்சமலைச் சித்தரை வழிபட்டுச் செல்வதை இன்றும் கண்கூடாகக் காணலாம்.

சித்தர்களுள் முதல் சித்தர் நந்தியெம் பெருமான். சிவஞானம், சிவயோகம் கைவரப் பெற்றவர். கையில் பொற் பிரம்புடன் திருக் கயிலை மலையைக் காப்பவர். சிவபிரானுக்கு வாகனமானவர். இவர் வழியே சிவனருள் கைவரப்பெறும்.

நந்திதேவரின் அருள் பெற்றவர்கள் பிரம்மதேவர் குமாரர்களான சனகர், சனாதனர். சனந்தனர், சனத்குமாரர் என்னும் நால்வருடன் சிவமுனிவர், பதஞ்சலிமுனிவர் வியாக்ரபாதமுனிவர் எனும் மூவரும் ஆக எழுவர், திருமூலருடன் எண்மராவர்.

''.நந்தியருள் பெற்ற நாதரை நாடிடின்
நந்திகள் நால்வர் சிவயோக மாமுனி
மன்று தொழுது பதஞ்சலி வியாக்ரமர்
என்றிவர் என்னொடு எண் மருமாமே''

—திருமந்திரம்.

திருமூலரிடம் இருந்து மந்திரோபதேசம் பெற்றவர்கள் மாலங்சன், இந்திரன், சோமன்





பிரமன், உருத்திரன், கந்துரு, காலங்கி கஞ்சமலையன் என்ற எழுவர்.

கஞ்சமலை சித்தரின் சீடர்களாய் விளங்கியவர்கள் அகோரர், மாளிகைத்தேவர், நாதாந்தர், பரமானந்தர், போகதேவர் எனும் ஐவர்.

''மந்திரம் பெற்ற வழிமுறை மாலங்கன்
இந்திரன், சோமன், பிரமன் உருத்திரன்
கந்துரு காலங்கி கஞ்சமலைய னோடு
இந்த எழுவரும் என்வழி யாமே''

—(திருமந்திரம்)

கலந்தருள் காலங்கர் தம்பால் அகோரர்
நலந்தரு மாளிகைத் தேவர் நாதாந்தர்
பலன்கொள் பரமானந்தர் போகதேவர்
நிலந்திகழ் மூலர் நிராமயத் தோரே'',

—திருமந்திரம்.

### திருநந்திதேவர் வழிவந்த சித்தர்பரம்பரை

| | | | |
|---|---|---|---|
| 1. | சனகர் | 5. | சிவமுனி |
| 2. | சனாதனர் | 6. | பதஞ்சலி |
| 3. | சனந்தனர் | 7, | வியாக்ரபாதர் |
| 4. | சனத்குமாரர் | 8. | திருமூலர் |

### திருமூலர் வழிவந்தோர்

| | | | |
|---|---|---|---|
| 1. | மாலங்கன் | 5. | உருத்திரன் |
| 2. | இந்திரன் | 6. | கந்துரு |
| 3. | சோமன் | 7. | காலங்கி கஞ்சமலையான் |
| 4. | பிரம்மன் | | |

### கஞ்சமலை சித்தர் வழிவந்தோர்

| | | | |
|---|---|---|---|
| 1. | அகோரர் | 3. | நாதாந்தர் |
| 2. | மாளிகைத் தேவர் | 4. | பரமானந்தர் |
| | | 5. | போகதேவர் |



# நாதமுனிகளும் இசைமகளும்

நயவுரை நம்பி

டாக்டர் ஜெகத்ரட்சகன்

நாதமுனிகள் நாலாயிரத்தை உலகிற் பரவச் செய்து வருகையில் தேவகானம் வல்லாள் ஒரு மகளும், மானிடகானம் வல்லாள் ஒரு மகளும், தன் தன் இசையே சிறந்தது என்று கூறித் தங்களுக்குள் மாறுபட்டுக் கங்கைகொண்ட சோழபுரத்திலே இருந்து உலகை ஓம்பி வந்த சோழ மன்னன்பால் தங்கள் பிணக்கைத் தீர்த்துக் கொள்ள வந்து, தாங்கள் வந்த காரணத்தைக் கூறினார்கள். அம்மன்னன், இசையில் வல்லவர்களைக்கூட்டி அவையை அமைத்து, அதில் அவர்களைப் பாடச் சொன்னான். அம்மங்கையரும், தங்கள் இசை வன்மை நன்கு தோன்றப் பாடினார்கள். வேந்தனும், மற்றையோரும், மானிட கானம் பாடிய மங்கையையே இசையிற் சிறந்தவள் என்று கூறிப் பாராட்டினர். பிறகு மன்னன், மானிட கானம் பாடிய மங்கைக்குப் பல அணிமணி பொன் முதலிய பரிசுகளை வழங்கினான்.

தேவகானம் பாடும் மங்கை, 'நாம் பாடும் தேவகானத்தின் மகிமையைத் தேவர்கள் அறிவார்களேயன்றி இவர்கள் அறியார். நான், திருமகள்மணாளன் எழுந்தருளியுள்ள கோயில்கள் தோறும் சென்று பாடுவேன்'', என்று உறுதி பூண்டாள். அங்ஙனமே பதிகள் தோறும் சென்று, பாடுவாளாயினாள். அவ்வாறு பாடிவரும்போது, ஒருநாள் வீரநாராயணபுரத்திற்கு வந்து, மன்னனார் திருமுன் பாடலானாள். அப்போது அங்கு இருந்த நாதமுனிகள் அவள் பாடின கானத்தைக் கேட்டு மிகவும் மகிழ்ந்தார். அவளுக்கு, மன்னனாருடைய புனித நீர் முதலியவற்றைஅளித்து அவளைப் பாராட்டினார்.

தேவகானம் பாடிய மாது, நாதமுனிகளை வணங்கி விடைபெற்றுக் கொண்டாள். அச் சோழன்பாற் சென்று வணங்கி; 'வேந்தர் வேந்தரே வாழ்க! நான் பாடும் தேவகானத்தை அறியவல்லார் ஒருவர் வீரநாராயணபுரத்தில் இருக்கின்றனர். அவர் நாதமுனிகள் என்னும் திருப்பெயர் உடையவர்; திருமாலிடம் நீங்காத அன்பு அமையப் பெற்றவர்'' என்று கூறினாள். அவ்வேந்தர் அதனைக் கேட்டு தன்பால் வரும்படி நாதமுனிகளுக்குத் திருமுகம் அனுப்பினான். நாதமுனிகள் 'நாம் திருவாய்மொழி முதலிய திவ்வியப் பிரபந்தங்களுக்குத் தேவகானத்தை அமைத்தோம். மாந்தர்கள், அக்கானத்தின் மேன்மையை அறியார். நாம் அதன் சிறப்பை மக்கள் அறியும்படி செய்தல் வேண்டும்.'' என்று எண்ணி அவ்வேந்தரிடம் சென்றார். அக்கோவேந்தன் அவரை வணங்கி சிறந்ததோர் இருக்கையில் வீற்றிருக்கச் செய்து 'அருந்தவச் செல்வரே, இவ் அரிவை நல்லாள் பாடும் தேவகானத்தை அறிவீரோ!'' என்று கேட்டான்.

நாதமுனிகள், மானிட கானம் பாடும் மங்கை நல்லாளையும் தேவகானம் பாடும் நங்கை நல்லாளையும் பாடச் சொல்லிக் கேட்டார். ''இவள், பாடும் மானிட கானத்தை மக்கள் அறிவார்கள். இவள் பாடும் தேவ கானத்தைத் தேவர்கள் அறிவார்களேயன்றி, மாந்தர்கள் அறியார்'' என்றிசைத்தார்.

மன்னர், 'அருங்குணப் பெரியீர்! இவள் பாடும் தேவகானத்தைத் தேவரீர் அறிவீர் என்பதை நாங்கள் அறிவது எங்ஙனம்!'' என்று வினவினான். நாதமுனிகள் நாலாயிரம் தாளங்களை ஒரே காலத்தில் ஒற்றச் சொல்லி அவற்



றின் ஓசையைக் கேட்டு, இது இது, இவ் அளவு எடையை உடையது'' என்று கூறினார். அம் மன்னனும், அவற்றைத் தனித்தனி நிறுக்கச் செய்து பார்த்து, அவர் கூறிய எடை சிறிதும் ஏறாமலும் குறையாமலும் இருத்தலைக்கண்டு பெருவியப்பை எய்தி, அவர் திருவடிகளை வணங்கி, மணி பொன் முதலிய பெரும் பொருள்களைக் கொடுக்கப் போனான். நாதமுனிகள், 'அரசரே, யாம், எம்பெருமான் திருவடித் தாமரைகளை அன்றித் தேவர் முதலியோர் உலகுகளையும் விரும்போம். எமக்கு இப்பொருள்களால் ஆக வேண்டியது ஒன்றும் இல்லை. ஆதலின் எமக்கு இப் பொருள் ஒன்றும் வேண்டா.'' என்று கூறி அவ் அரசனை வாழ்த்தி, அவனிடம் விடை பெற்று வீரநாராயணபுரத்திற்கு மீண்டு, மன்னனாருக்கு நாள்தோறுப் தொண்டு புரிந்து வரலானார்.

அப்பொழுது உய்யக் கொண்டார். குருகைக் காவலப்பன், நம்பீ கருணாகரதாசர், ஏறு திருவுடையார், திருக்கண்ணமங்கை ஆண்டான், வானமாமலை தேவியாண்டான், உருப்பட்டூர் ஆச்சான் பிள்ளை, சோகத்தூர் ஆழ்வான் என்னும் எண்மர் நாதமுனிகள் திருவடிகளை வந்தடைந்தனர். நாதமுனிகள் அவர்களுக்கு மந்திரங்களுள் சிறந்ததாகிய துவயத்தின்பொருளைக் கூறித் திருவாய்மொழி முதலிய திவ்வியப் பிரபந்தங்களையும் அவர்களை ஓதச் செய்து, மாயோனின் கரியகோலத் திருவுருவைத் தம்முடைய மனமலரில் அமைத்துக் கொண்டு, யோகத்தில் எழுந்தருளியிருந்தார்.

**அரசனைக் கண்ணன் என்று எண்ணித் தொடர்தல்**

நாதமுனிகளின் யோகத்தின் மேன்மைகளை அச்சோழன் கேள்வியுற்றுக் கோப்பெருந்தேவிமார்களோடு வீரநாராயணபுரத்திற்கு வந்து, மன்னனாரை வழிபட்டுப் பின் நாதமுனிகளிடம் வந்து, அவரது யோகத்தின் மாண்பைக் கண்டு, வியப்புற்று, அவரை வணங்கித் தன் நகருக்குச் செல்லலானான். நாதமுனிகள் 'திருவுடை மன்னரைக் காணில் திருமாலைக் கண்டேனே'' என்றபடி அவ் வேந்தனைக் கண்ணனாகவும், அவனுடன் வந்த மாதர்களை ஆய்ச்சியர்களாகவும் கருதி, அம்மன்னனைத் தொடர்ந்து கங்கை கொண்ட சோழபுரத்தை அடைந்தனர். அதனைச் சிலர் சொல்லக் கேட்ட உய்யக் கொண்டார், குருகைக் காவலப்பன் முதலிய அன்பர்கள் கங்கை கொண்ட சோழபுரத்திற்குச் சென்று, நாதமுனிகளைக் கண்டு வணங்கித் ''தேவரீர் இப்படிச் செய்யலாமோ!'' எனறு விண்ணப்பஞ் செய்தனர். நாதமுனிகள் அதைக்கேட்டு, ''அன்பர்களே! அவ்வேந்தனைக் கண்ணனாகவும், அவனுடன் வந்த நங்கையர்களை ஆய்ச்சியர்களாகவும் கருதினேன். அவர்களுடன் வந்தேன்'', என்று கூறித் திருநாராயணபுரத்திற்கு மீண்டு வந்து, சிறிது காலம் யோகத்தில் அமர்ந்திருந்தனர்.

பின்னர், குருகைக் காவலப்பனைப் பார்த்து, ''நீர் யோக இரகசியத்தைப் பயில்வீராக'' என்று கூறி, அட்டாங்க யோக முறைகளை அவருக்கு அருளினர். பிறகு உய்யக் கொண்டாரை நோக்கி, ''நீரும் யோக இரகசியத்தைப் பயிலும்'' என உய்யக் கொண்டார், 'பிணம் கிடக்க மணம் புணரலாமோ! இந்த உடலின் முடிவிலே அதனைப் பயிலுதல் அமையும்'' என்று, விண்ணப்பஞ் செய்தனர். நாதமுனிகள், 'ஆயின் வேதாந்தம் முதலிய நூல்களையும், திருவாய்மொழி முதலிய திவ்வியப் பிரபந்தங்களையும் உலகிற் பரவச் செய்யும்'' என்று அருளினார்.

பின்பு, தம்முடைய மைந்தர் ஈச்சுவரமுனிகளை நோக்கி, 'ஐய உமக்கு ஓர் அருமை மைந்தன் உண்டாவான். அவனுக்கு 'யமுனைத் துறைவன் என்று பெயர் இடுக'', என்று கூறி, பின் உய்யக் கொண்டாரையும் குருகைக் காவலப்பனையும் நோக்கி, 'அன்பர்களே! உங்களுக்கு நாம் சொன்ன நூற்பொருள்களையும், யோகத்தின் அரும்பொருள் சிறப்புகளையும் யமுனைத் துறைவனுக்கு ஓதுவீராக' என்று பணித்து, மீண்டும் யோகத்தில் அமர்ந்திருந்தார்.

பின் ஒரு நாள், அச்சோழவேந்தன், தன் சுற்றமுடன் வேட்டைக்குச் சென்றான். வேட்டையாடிப் பின் தன் நகர் நோக்கித் திரும்பினான். அப்போது நாதமுனிகளின் பெண்கள், அவர்பால் வந்து, 'எந்தையீர், இரண்டு வில்லிகள் ஒரு பெண் பிள்ளையுடனும் ஒரு குரங்குடனும் வந்து, நாதமுனிகள் எங்கே என்று கேட்டுச் சென்றார்கள்'' என்று கூறினார்கள். நாதமுனிகள் 'வந்தவர்கள் பெருமாளும், பிராட்டியும், இளையபெருமாளும், ஐந்திர வியாகரண பண்டிதரும் போலும்' என்று எண்ணி, அவர்களைக் காணச் சென்று வழியிற் போவோரைப் பார்த்து, 'இப்படிப் போகின்றவர்களை நீங்கள் கண்டீர்களோ! என்று கேட்டனர். அவர்கள், ''ஆம்: இப்படிப் போகின்றவர்களைக் கண்டோம்'', என்று கூறினர். நாதமுனிகள் கடுநடை இட்டு, நெடுந்தொலைவு சென்று, கங்கை கொண்ட சோழபுரத்தின் கீழ் வாயில் எல்லையை அடைந்தார். அங்கு உள்ளாரை நோக்கி, ''இப்படிப் போகின்றவர்களைக் கண்டீர்களோ!' என்று வினவினார். அவர்கள் 'காணவில்லை' என்றனர். அரசனுடன் செல்லும் வீரர்களுள் சிலர், நெடுந்தொலைவில் காணப்பட்டுப் போக போக மறைந்து விட்டனர். நாதமுனிகள் ஏங்கி அடித்துக் கொண்டு தரையில் வீழ்ந்து அதுவே காரணமாக 'அடியார் நிலவுகின்ற' வைகுந்தம் அடைந்தனர்.

இச்செய்தியை உய்யக்கொண்டார், குருகைக்காவலப்பன், ஈச்சுர முனிகள் முதலானோர் கேள்வியுற்றனர். அங்குச் சென்று நாதமுனிகளின் திருமேனியைத் தொழுது வணங்கித் தங்கள் கண்ணிலும், நெஞ்சிலும் அத்திருமேனியின் வடிவைத் தேக்கிக் கொண்டு, துயரம் மிக்கவர்களாய்த் துடித்துத் தாங்களே தேறி, இறுதியில் செய்தற்கு உரியவனவற்றை ஈசுவர முனிகளை கொண்டு செய்வித்துத் திருப்பள்ளிப் படுத்தி, வீரநாராயணபுரத்திற்கு வந்து செய்ய வேண்டியவற்றையெல்லாம் செய்து முடித்தனர்.

நாதமுனிகள், அப்போது யோகத்திலே அமர்ந்திருந்த இடத்துக்கு அருகில் குருகைக் காவலப்பன் யோகத்தில் அமர்ந்திருந்தார். நாதமுனிகள் திருநட்சத்திரம் ஆனிமாதம், அனுட நாள்.

''ஆனிதனின் அனுடத்தில் அவதரித்தான்
வாழியே
ஆளவந்தார்க் குபதேசம் அருளிவைத்தான்
வாழியே
பானுதெற்கிற் கண்டவன் சொல்
பலவுரைத்தான் வாழியே
பராங்குசனார் சொற்பிரபந்தம் பரிந்து
கற்றான் வாழியே
கானமுறத் தானத்திற் கண்டுரைத்தான்
வாழியே
கருணையினால் உபதேசக் கதியளித்தான்
வாழியே
நானிலத்திற்கு குருவரையை நாட்டினான்
வாழியே
நலந்திகழும் நாதமுனி நற்பதங்கள் வாழியே

**உய்யக்கொண்டார்**

வையம் அளந்தானை, வானைப் பிளந்தானை,
மையல் உலகூட்டும் மாயனை-உய்யக்கொண்
டார்கொண்டார் னவணவம் வாழ
வழிகண்டார்
யார் கண்டார் யாப்புற வாழ்வு''

நாதமுனிகள் திருநாட்டுக்கு எழுந்தருளிய பின்பு உய்யக்கொண்டார் நாதமுனிகளுடைய திருவடிகளை அடைந்து மற்றை அன்பர்களுடன் கூடியிருந்து, திருவாய்மொழி முதலிய அருளிச் செயல்களின் பொருள்களையும் கூறி பொருள்களையும் பலருக்கும் பாங்குறக் கூறி வரலானார்.

மணக்கால்நம்பி, தம்முடைய குரவர் உய்யக்கொண்டாருக்குப் பன்னிரண்டு ஆண்டுகள் பலவகையான தொண்டுகளையும் செய்து வந்தார். அங்ஙனம் மணக்கால் நம்பி தொண்டு புரிந்து வருகையில் உய்யங்கொண்டாருடைய இல்லக்கிழத்தி ஆகிய ஆண்டாள் திருநாட்டை அடைந்து விட்டார். அதனால், மணக்கால் நம்பி உய்யக் கொண்டாரது இல்லத்திற்குரிய தொண்டுகளையும் தாமே புரிந்து வரலானார்.

உய்யக் கொண்டாருக்குப் பெண்கள் இருவர் இருந்தனர், மணக்கால் நம்பிகள் ஒரு நாள் அவர்களை அழைத்துச் சென்று நீராட்டுவித்து, இல்லத்துக்கு அழைத்து வரலானார். அவர்கள் வரும் வழியில் இருந்த கால்வாயில் அப்போது சேறு நிரம்பி இருந்தது. அச்செல்வியர்கள் அதனைக் கண்டு, அக் கால்வாயைக் கடக்க அஞ்சி நின்றார்கள். மணக்கால் நம்பி அச்சேற்றிலே தாம் படிபோற் கிடந்து, அப்பெண்களைத் தம் முதுகிலே அடியிட்டு ஏறி அக் கால்வாயைக் கடக்கும்படி செய்து, இல்லத்திற்கு அழைத்துச் சென்றனர்.

வீட்டிற்குச் சென்றவுடன் இவ்வில் நங்கையர்கள், தம் தந்தையார் உய்யக் கொண்டாரிடம் தாங்கள் நீராடி விட்டு வரும் வழியில் மணக்கால் நம்பிகள் செய்த அரிய செயலைக் கூறினார்கள். உய்யக் கொண்டார் அதைக் கேட்டு, வியப்புற்று, ''இவர் இப்படிச் செய்வதோ? ஆ! என்ன இது!'' என்று தமக்குள் எண்ணி, மணக்கால் நம்பிகளிடம் பேரன்பு கொண்டவராய், அவரை அழைக்க, அவர் வந்து பணிந்தார். உய்ய கொண்டார் அவர் முடியில் தம்முடைய திருவடிகளைச் சூட்டி



# தமிழோடு இசைப்பாடல் மறந்தறியேன்

அப்பரடிகள் தம்முடைய சூலைநோய் தீர்த்தருள இறைவனை வேண்டிப் பாடியபோது

''தமிழோடு இசைப்பாடல் மறந்தறியேன்" என்று உறுதி கூறி வேண்டினார்.

இறைவரும் அப்பரின் தமிழ்த்தொண்டிற்கு ஆசைப்பட்டு அவர்தம் நோய் தீர்த்து ஆட் கொண்டார்.

''உமக்கு நான் செய்ய வேண்டுவது என்!'' என்று வினவினார். மணக்கால் நம்பிகள்

'உற்றேன் உகந்து பணிசெய்து உன்பாதம் பெற்றேன் ஏதுஇன்னம் வேண்டுவது எந்தாய்''

என்று, ''அடியேன் தேவரீர்பால் பெறவேண்டுவது, தேவரீர் திருவடிகளின் சேவையே'', என்றார்.

உய்யக்கொண்டார் அதனைக் கேட்டு, மறைகள் எல்லாவற்றின் பொருளாய் உள்ளதும், எல்லா நூற்பொருள்களையும் விளக்குவதும் உள்ளத்தாலும், உரையாலும், செயலாலும் செய்த வினைகளை நினைத்த பொழுதில் தீயினில் தூசாகச் செய்ய வல்லதுமாகிய துவயம் என்னும் அரிய மந்திரத்தை மீளவும் அவருக்கும் உரைத்தருளினர். பிறகு சில நாள்கள் சென்றன. உய்யக்கொண்டார் திரு நாட்டை அடையும் நிலையை எய்தினார். மணக்கால் நம்பிகள் உய்யக்கொண்டாரை வணங்கி நின்று, 'தேவரீர் அடியேங்கட்கு அருளிய திருவாய்மொழி முதலிய அருளிச் செயல்களையும், அரும்பொருள்களையும் உலகிற் பரவச் செய்தற்கு உரியார் யார்?'' என்று வினவினார்

உய்யக்கொண்டார் 'அன்புடையீர்! நீரே மற்றை அடியார்களுடன் கூடி, அவற்றை உலகிற் பரவச் செய்து வருவீர். சில நாட்கள் சென்றபின் நாதமுனிகளின் மைந்தர் ஆகிய ஈசுவரமுனிகளுக்கு ஓர் அருமையான மகன் பிறப்பார். அவருக்கு யமுனைத்துறைவர் எனத் திருப்பெயர் இட்டு அவருக்கு நாம், உமக்கு உரைத்த திருவாய் மொழி முதலிய அருளிச் செயல்களையும், அரும்பொருள்களையும் உரைப்பீராக. அவர், அந்நூற்களை உலகிற் பரப்பும் பேரருட் தலைவராய் விளங்குவார்'' என்று, கூறி, 'நாதமுனிகள் இத் தொண்டை அடியேனுக்குப் பணித்தருளினார். நான் அதனை செய்யவில்லை நீர் பல வழிமுறைகளைக் கையாண்டு அவருக்கு அவற்றை உரைக்கக் கடவீர்,'' என்று பணித்து நாதமுனிகள் திருவடிமலர்களைத் தம்முடைய மனத்தில் அமைத்துப் பேரா இயற்கைத் திருநாட்டை எய்தினர். அதனைக் கண்ட மணக்கால் நம்பி முதலிய அடியவர் துயரக் கடலில் மூழ்கித் துடித்துத் தமக்குள் தேறுதல் பெற்றனர்கள். பின்பு மணக்கால் நம்பி உய்யக் கொண்டாரது திருமேனிக்குச் செய்ய வேண்டுவனவற்றைச் செய்து திருப்பள்ளிப்படுத்தி உரிய கருமங்களையும் செய்து முடித்தனர்.

உய்யக்கொண்டார் திருநட்சத்திரம்
சித்திரைத் திங்கள் கார்த்திகை நாள்.

''வாலவெய்யோன் தனைவென்ற வடிவழகன்
வாழியே!
மால்மணக்கால் நம்பிதொழும் மலர்ப்பதத்
தோன் வாழியே
சீலமிகு நாதமுனி சீருரைப்போன் வாழியே
சித்திரையிற் கார்த்திகைநாள் சிறக்கவந்தோன்
வாழியே
நாலிரண்டும் ஐயைந்தும் நமக்குரைத்தான்
வாழியே
நாலெட்டின் உட்பொருளை நடத்தினான்
வாழியே
மாலரங்க மணவாளர் வளமுரைப்போன்
வாழியே
வையமுய்யக் கொண்டவன்தாள்
வையகத்தில் வாழியே.

வெளியிடுபவர் : ஆணையர், தமிழ்நாடு அரசு இந்து சமய அறநிலைய ஆட்சித்துறை. சென்னை-600 034.
ஆசிரியர் : கவிஞர் டாக்டர் த. அமிர்தலிங்கம், எம்.ஏ. பிஎச்.டி.
அச்சிட்டோர் : தமிழரசு அச்சகம். அரசினர் தோட்டம். சென்னை-600002.



சுந்தரமூர்த்தி நாயனார் திருக்கயிலை செல்லும் காட்சி.

# திருச்செந்தூர் அருள்மிகு சுப்பிரமணிய சுவாமி திருக்கோயிலில் அன்னதான விழா



இத்திருக்கோயிலில் மாதாந்திர வெள்ளிதோறும் 1000 சேவார்த்திகளுக்கு இலவச மதிய உணவு வழங்கும் திட்டம் செயல்படுத்திட திட்டமிட்டபடி சித்திரை மாதாந்திர வெள்ளியன்று (ஆயிரம் நபர்களுக்கு) 1000 நபர்களுக்கு அன்னதானம் வழங்கும் வகைக்கு நிரந்தரநிதியாக ரூ. 1,00,000மும், 10-5-96-ல் நடைபெற்ற அன்னதான வகைக்கு ரூ.10,000மும் நிதியளித்து, திரு சிவந்தி ஆதித்தன் அவர்கள் துவங்கி வைத்துள்ளார்கள். சிறப்புற நடைபெற்ற இந்த அன்னதான விழாவிற்கு மத்திய அமைச்சர் மாண்புமிகு அருணாசலம் அவர்கள், மத்திய இணை அமைச்சர் மாண்புமிகு திரு. தனுஷ்கோடி ஆதித்தன் அவர்கள், மாண்புமிகு மீன்வளத் துறை அமைச்சர் திருமதி எஸ். ஜெனிபர்சந்திரன், முன்னாள் சட்டமன்ற உறுப்பினர் எஸ்.ஆர். சுப்பிரமணிய ஆதித்தன் ஆகியோர் வருகை தந்து விழாவைச் சிறப்பித்தார்கள். இணை ஆணையாளர் திரு தி. ஜெயராமன், பி,ஏ.பி.எல்., அவர்கள் விழா ஏற்பாடுகளைச் சிறப்புறச் செய்திருந்தார்கள்.